تاۋلىنىش، چېنىقىشلارنى بېشىدىن ئۆتكۈزگەندىن كېيىن، مىلادىيە 16 ـ ئەسىردە يەركەن خانلىقى (ئۇ ئىدارە قىلغان جايلار ھازىرقى شىنجاڭ يەركەن ناھىيىسى) نىڭ ئوردىسىدا 16 يۈرۈش چوڭ تىپتىكى يۈرۈشلۈك ناخشا ـ ئۇس- سۇل بولۇپ شەكىللەنگەن، «12 مۇقام» بۇنىڭ جەۋھىرى ئىدى. ئۇ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ كاتتا مۇۋەپپەقىيەتلىرىنى ئۆزىگە مۇجەسسەملەپ، ئۈزلۈكسىز ئۆز- گىرىپ، بۈگۈنكى كۈنگىچە تارقىلىپ كەلدى (1853 ـ يىلى خوتەنلىك موللا ئەسمەتۇللا مۆجىزى يازغان «تارىخىي مۇسىقىيۇن» ناملىق ئەسەرگە قا- راڭ)، ھەم ئۇيغۇرلار توپلىشىپ ئولتۇراقلاشقان باشقا رايونلارنىڭ مۇقامىغا شەكىلدىن تارتىپ مەزمۇنىغىچە چوڭقۇر تەسىر كۆرسەتتى. نۆۋەتتە شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى بوستانلىقلىرىدا تارقىلىپ يۈرگەن كۆپ خىل مۇقاملارنىڭ ھەممىسى «12 مۇقام» بىلەن بىۋاستە ياكى ۋاستىلىق ھالدا مۇناسىۋەتلىك. ئالايلۇق، شىمالىي شىنجاڭدىكى ئىلى رايونىغا تارقالغان «ئىلى مۇقامى»، «12 مۇقام» نىڭ بىۋاستە تارقىلىشى ھېسابلىنىدۇ. ئەمما، ۋارىسلىق قىلىش، تارقىتىش داۋامىدا، ئورۇنلايدىغان ئاساسلىق چالغۇ كامانچىلىق چالغۇ ساتاردىن چەكمە چالغۇ تەمبۇرغا ئۆزگەرگەن، ”چوڭ نەغمە“ قىسمى ھەجمى بەكمۇ چوڭ، قۇرۇلمىسى مۇرەككەپ، ئۆگىنىش، ئوقۇشقا تەس، ئورۇنلاشقا مۇۋاپىق كېلى- دىغان سورۇنلار تار بولۇش قاتارلىق سەۋەبلەر تۈپەيلىدىن يوقىلىپ كەتكەن، باشقا بوستانلىقلارنىڭ ئورنى نىسبىي ھالدا مۇستەقىل بولغانلىقتىن، ئۇلارنىڭ ناخشا ـ ئۇسسۇللىرى «12 مۇقام» نىڭ تەسىرىنى قوبۇل قىلىش بىلەن بىر ۋاقىتتا، مەدەنىيەتنى تەشەببۇسكارلىق بىلەن تاللىۋېلىش خاھىشىنى نامايان قىلغان. مانا بۇ ئۇنىڭ بىر تەرەپتىن «12 مۇقام» بىلەن مۇناسىۋەتلىك بولۇش، يەنە بىر تەرەپتىن، سازەندىلەر گۇرۇپپىسىنى تەشكىللەش، ئاساسلىق چالغۇلار- نى ئىشلىتىش، ناخشا تېكىستىنىڭ مەزمۇنىنى قوبۇل قىلىش ياكى تاشلىۋېتىش ۋە تەرەققىي قىلدۇرۇش جەھەتتە ئۆزىنىڭ ئالاھىدىلىكىنى نامايان قىلغانلىقىنى كۆرسىتىپ بېرىدۇ. تېخىمۇ قىزىقى شۇكى، باشقا شەكىلدىكى ئۇيغۇر مۇقاملى- رىدىمۇ ئۆزئارا بىر ـ بىرىگە تەسىر كۆرسىتىدىغان ئەھۋال مەۋجۇت. مەسى- لەن: «تۇرپان مۇقامى»، «قۇمۇل مۇقامى» دا ”دولان“ دەپ نام قويۇلغان يۈرۈشلۈك ئاھاڭلارنى ئۇچراتقىلى بولىدۇ. ئۇنىڭ ئۈستىگە جايلاردىكى ئۇيغۇر مۇقاملىرى گەرچە ھازىر ئاساسلىقى ئەل ئىچىدە تارقىلىپ يۈرگەن بولسىمۇ، بىراق، ئۇنىڭ تارىختىكى ۋارىسلىق قىلىنىش، تارقىلىش سورۇنى پەرقلىق ئىدى. ئالىملار: «12 مۇقام» ئوردا، مەنسەپدارلارنىڭ قەسرى ۋە ئەل ئىچىدە ئۈزلۈكسىز بىرىكىش نەتىجىسىدە ھاسىل بولغان، ھازىر ئۇنىڭدىكى ھەربىر يۈرۈش مۇقامنىڭ يادرولۇق ـ مېغىزلىق قىسمى بولغان ”چوڭ نەغمە“

تېخىچىلا "چوڭ نەغمە" دەپ ئاتىلىۋاتىدۇ، بۇنىڭدىن ئۇنىڭ ئوردىدىن كېلىپ چىققانلىقى روشەن بىلىنىپ تۇرىدۇ، ئۇنىڭ باشقا قىسىملىرىنىڭ مەزمۇنىدىن بولسا، بىرقەدەر كۆپ سەھرا پۇرىقى چىقىپ تۇرىدۇ، دەپ قاراشماقتا. «قۇمۇل مۇقامى» ۋە «تۇرپان مۇقامى» نىڭ تا بۈگۈنگىچە تارقىلىپ كېلىۋاتقان ئاساسىي شەكلىگە بۇندىن ئىلگىرى چىڭ دەۋرىدىكى قۇمۇل خان ئوردىسى ۋە لۈكچۈن خان ئوردىسى ئىگە بولغان ھەم ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلغان، تارقاتقانىدى. «دولان مۇقامى» دىن بولسا ئىزچىل تۇردە ئەل ئىچىدىكى ۋارىسلىق قىلىش، تارقىتىشقا مەنسۇپ ئالاھىدىلىك نامايان بولۇپ تۇرىدۇ، دەل مانا شۇ قۇملۇق، چۆل - جەزىرە ئىچىدىكى دېھقانچىلىق مەدەنىيىتىگىلا خاس، ھەرقايسى نىسبىي ھالدا مۇستەقىل تۇرىدىغان بوستانلىق مەدەنىيىتى ھادىسىسى ئوخشاش بىر ئۇيغۇر مۇقامىنى ئىچكى جەھەتتىكى زىچ باغلىنىشقىمۇ ئىگە قىلغان، شۇنداقلا ھەرقايسىسىنى ئۆزگىچە ئالاھىدىلىككىمۇ ئىگە قىلغان، يەنە ئوخشاش بولمىغان شەكلىنىمۇ بارلىققا كەلتۇرگەن.

ئۇيغۇر مۇقامى خەن، تاڭ دەۋرىدىكى چوڭ نەغمىنىڭ ناخشا، ئۇسسۇل، مۇزىكىنى بىر گەۋدىلەندۇرۇشتەك ئەسلىي فورماتسىيە شەكلىگە ناھايىتى ئوبدان ۋارىسلىق قىلىپ، مەزمۇن بىلەن شەكلىنى مۇكەممەل بىرلەشتۈرۈشنى روشەن گەۋدىلەندۇرگەن. جۇڭگونىڭ ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك رايونىدىكى چوڭ نەغمە شەكلى تارىخىي ئۆزگىرىشلەر داۋامىدا پەيدىنپەي ئۇسسۇلنى سىقىپ چىقىرىپ تاشلاپ، ناخشا بىلەن مۇزىكىنىلا ساقلاپ قېلىپ، خەن، تاڭ دەۋرىدىكى چوڭ نەغمىنىڭ پاساھىتىنى يوقىتىپ قويغان، شىنجاڭنىڭ ئۇيغۇر مۇقامىدا بولسا، «ئۈچنى بىر گەۋدىلەندۇرۇش» تەك ئورۇنداش شەكلى تا ھازىرغا قەدەر ساقلاپ قېلىنغان بولۇپ، جۇڭگونىڭ «ئەدەپتىن چىقساڭ تالادا قالىسەن» دېگەن تەمسىلىنى ئوبدان ئىسپاتلاپ بېرىدۇ. ئۇنىڭ ئەسلىي فورماتسىيە ھالىتىدە ساقلاپ قېلىنىغان خۇسۇسىيىتى ئۆز - ئۆزىدىنلا مەلۇم بولۇپ، ئۇنى ھەتتا "تىرىك تاشقاتما" ئەھمىيىتىگە ئىگە دېيىشكىمۇ بولىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامى ئۇيغۇرلارنىڭ ئىجتىمائىي تۇرمۇشىدىن كەلگەن، خەلقنىڭ تۇرمۇش يوسۇنى ۋە روھىي قىياپىتىنى ئۆزگىچە شەكىلدە ئەكس ئەتتۈرۈپ بېرىدىغان قامۇس، ئۇ يەنە كۆپ خىل مەدەنىيەتنىڭ ئۆزئارا بىرىكىشىدەك چوڭقۇر ئىچكى مەزمۇنىنىمۇ ئەكس ئەتتۈرۈپ بېرىدۇ. ئۇ مۇشۇ مىللەتنىڭ مەدەنىيەت ئەنئەنىسىنى گەۋدىلەندۈرۈپ بېرىدۇ ۋە ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىدۇ، تارقىتىدۇ. شۇڭا زور، مۇھىم تارىخىي قىممەتكە ئىگە. ئۇ ھەم ئۇيغۇر مىللە-تىنىڭ ئەنئەنىۋى مۇزىكا، ئۇسسۇل، ئەدەبىيات، ئەلنەغمە، تىياتىر قاتارلىق سەنئەت تارىخىنى تەتقىق قىلىشنىڭ مۇھىم ئاساسى، ھەم شەرق بىلەن غەرب

ئوتتۇرىسىدىكى مۇزىكا، ئۇسسۇل ئالماشتۇرۇش تارىخىدىكى بىر مۇنچە گۇماندـ
لىق، قىيىن مەسىلىلەرنى يېشىشنىڭ ئاچقۇچى. ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىگە دائىر
تەتقىقات ئۇيغۇرلارنىڭ مۇزىكا، ئۇسسۇل مەدەنىيىتىنىڭ، ھەتتا شەرق بىلەن
غەرب مۇزىكا، ئۇسسۇل مەدەنىيىتىنىڭ پەيدا بولۇش، تەرەققىي قىلىش، تەسىر
كۆرسىتىش، تارقىلىش، ئۆزگىرىش جەريانىنى تولۇقلاش، ئۇنىڭغا تۈزىتىش
كىرگۈزۈش ۋە ئىزدىنىشتە باشقا نەرسە ئورنىنى باسالمايدىغان مۇھىم رولغا
ئىگە.

**C. تېخنىكىلىق چۈشەندۈرۈش، چىنلىقى، ئۇسلۇبى، تۈر ئايرىمىسى، تەـ
سىرگە ئىگە ئېقىملىرى ۋە ئىشلەپچىقىرىش خام ئەشياسى (خام ئەشيالىق مەدەنىـ
يەتكە نىسبەتەن ئېيتىلغان)، فۇنكسىيىسى، ئۇسلۇبى ھەم ئۇنىڭدىن پايدىلىنىش**

شىنجاڭ بوستانلىق تۇرمۇشىنىڭ پەۋقۇلئاددە تەبىئىي ئەھۋالى، تارىخى،
ئىقتىسادىي مۇھىتى تۈرلۈك ئۇيغۇر مۇقاملىرىنى ھەم بىر - بىرىگە زىچ
باغلىغان، ھەم ئۆزىگە خاس ئالاھىدىلىككە ئىگە قىلغان.

قەشقەرنى مەركەز قىلغان بوستانلىق بەلۋېغى تارىم ئويمانلىقى ئەتراپىدىكى
بوستانلىق زەنجىرى ئىچىدىكى كۆلىمى ئەڭ زور بولغان بىر پارچە بوستانلىق،
شۇنداقلا ئۇيغۇرلار ئاھالىسىنىڭ سانى ئەڭ كۆپ، ئاھالە ئەڭ زىچ رايون،
ئىجتىمائىي تۇرمۇش قۇرۇلمىسى، كۆلىمى ۋە ئۇنىڭ چوڭقۇرلۇق دەرىجىسى
نىسبىي ھالدا كەڭ ۋە مۇرەككەپ. شۇنداقلا قەشقەر يەنە ئوتتۇرا ئاسىيا بىلەن
قوشنا، ئۇنىڭ ئۈستىگە، تارىختا ئوتتۇرا ئاسىيا بىلەن بىرلىكتە قاراخانىيلار
خانىدانلىقى ۋە چاغاتاي خانلىقىنىڭ ھۆكۈمرانلىقى ئاستىدا بولغان، شۇنىڭ
ئۈچۈن ئۇنىڭ ئوتتۇرا ئاسىيا ھەم ئوتتۇرا ئاسىيا ئارقىلىق جەنۇبىي ئاسىيا،
غەربىي ئاسىيا بىلەن بولغان سىياسىي، ئىقتىساد، مەدەنىيەت ئالماشتۇرۇشى
ئىنتايىن قولاي. بۇ رايون يەنە ئىسلام دىنىغا بىرقەدەر بالدۇر بەيئەت قىلغان،
ئەرەب - پارس مەدەنىيىتى بىلەن ئۇزۇندىن بۇيان ئۆزئارا تەسىر كۆرسىتىشـ
كەن. مانا بۇ رايوندا دۇنياغا كەلگەن، تەرەققىي قىلغان، شەكىللەنگەن «12
مۇقام» ئۇيغۇر مۇقاملىرى ئىچىدىكى قۇرۇلمىسى ئەڭ مۇكەممەل، كۆلىمى ئەڭ
زور، مەدەنىيەت تەركىبى ئەڭ مۇرەككەپ، مەزمۇنى ئەڭ مول مۇقام ھېسابلىـ
نىدۇ. مۇقام ئاھاڭلىرىغا ئەل ئىچىدىكى بېيىت - قوشاقلاردىن باشقا يەنە
ناۋائى (مىلادىيە 1441 - 1501 - يىللاردا ياشىغان) قاتارلىق ئوتتۇرا ئەسىر
ئەدىبلىرىنىڭ چاغاتاي تىلى (14 - ئەسىردىكى چاغاتاي خانلىقى مەزگىلىدىكى
بىر خىل قەدىمكى ئۇيغۇر تىلى) دا ئىجاد قىلغان، نىسبىي ھالدا پاساھەتلىك،
گۈزەل غەزەللىرى بىر قەدەر كۆپ سېلىنغان بولۇپ، ئۇ ناخشا، ئۇسسۇل،
مۇزىكا بىر گەۋدىگە مۇجەسسەملەشتۈرۈلگەن غايەت زور ئەسەر.

تارىم ئويمانلىقىنىڭ غەربىي شىمالىي گىرۋىكىدىكى يەركەن دەرياسىدىن
تارىم دەرياسىنىڭ ئىككى قىرغىقىغىچە بولغان ئارىلىقتىكى مەكىت، مارالبې-
شى، ئاۋاتتىن ئىبارەت ئۈچ ناھىيە ۋەكىللىك قىلغان بۇ جاي ئۆزگىچە ئالاھىدى-
لىككە ئىگە ”دولان مەدەنىيىتى بەلۋېغى“ ھېسابلىنىدۇ. ئۇنىڭدا تارىمنىڭ
يەرلىك مەدەنىيىتى، قۇملۇقنىڭ شىمالىدىكى يايلاق مەدەنىيىتىگە تەۋە ئۇيغۇر
مەدەنىيىتى ۋە موڭغۇل مەدەنىيىتىدىن ئىبارەت ئۈچ قاتلاملىق ئوخشاش بولمى-
غان مەدەنىيەت جۇغلانمىسى بار. بۇ شەھەردىن يىراقتا جايلاشقان رايون بولۇپ،
بۇ جايدا ياشايدىغان كىشىلەر بوستانلىقلاردا دېھقانچىلىق بىلەن شۇغۇللىنىش
بىلەن بىر ۋاقىتتا، چارۋىچىلىق، ئوۋچىلىق، بېلىقچىلىقتەك ئىشلەپچىقىرىش
شەكلىنى بىرقەدەر كۆپ ساقلاپ قالغان. شۇ سەۋەبتىن بۇ يەرگە تارقالغان
«دولان مۇقامى» نىڭ مۇزىكىسى ھەيۋەتلىك، جاراڭلىق بولۇپ، تېخىمۇ ياۋايى-
راق؛ ناخشا تېكىستىنىڭ ھەممىسى ئەل ئىچى بېيىت - قوشاقلىرى بولۇپ،
سۆز - ئىبارىلىرى ئاددىي، چۈشىنىشلىك، ئەگەر قەشقەردىكى «12 مۇقام»
تارىم ۋادىسىنىڭ غەربىي شىمال گىرۋىكىدىكى بوستانلىق بەگلىكلىرى، شەھەر-
لىرىنىڭ ئوردا - سارايلىرىدا ئالاھىدە بېزەلگەن شەكلى دېيىلسە، ئۇ ھالدا
«دولان مۇقامى» ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ بىر خىل ئەل ئىچى نۇسخىسىدىنلا ئىبا-
رەت. قىزىقارلىق يېرى شۇكى، دولان رايونىنىڭ قەشقەر ۋىلايىتى بىلەن بولغان
جۇغراپىيىلىك مۇناسىۋىتى ئەڭ يېقىن بولۇپ، بىرى نەپەس، يەنە بىرى قوپال،
بۇ ئىككى نەرسىدىن ئۇيغۇر مۇقامىنى ئوردىلاشتۇرۇش بىلەن ئاممىبابلاشتۇ-
رۇش جەريانىدا ۋارىسلىق قىلىش ۋە تارقىتىش جەھەتتە ئۆزئارا مەدەت بېرىدى-
غان شەرت - شارائىت يارىتىلغان.

شەرقىي شىنجاڭدىكى قۇمۇل ۋىلايىتى خەن، تاڭ دەۋرىدىكى ئىۋىرغول
ئايمىقىغا تەۋە بولۇپ، گەنسۇ ئۆلكىسىدىكى خېشى كارىدورىغا قوشنا، ئۇ
بەئەينى ئوتتۇرا تۈزلەڭلىكنىڭ ئىچكىرىسىگە سوزۇلۇپ كىرگەن قۇلاقتەك
قۇملۇقلاردىن ھالقىپ، ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك خانلىقىدىن كەلگەن ئاۋازنى تىڭشاپ
تۇرىدۇ، تارىختا بۈيۈك تاڭ خاندانلىقى ئوردىسىغا كىرگەن «ئىۋىرغول چوڭ
نەغمىسى» ، ئۇيغۇر «12 مۇقامى» شەكىللەنگەندىن كېيىنكى ئۇنىڭ تارقىلى-
شى، قۇمۇل خان ئوردىسىنىڭ ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك مۇزىكىسىغا ۋارىسلىق قىلى-
شى بولۇپ، ئەتراپتىكى رايونلاردا ياشايدىغان نۇرغۇن مىللەتلەر مۇزىكىلىرىنىڭ
مانا بۇ رايونغا كۆرسەتكەن تەسىرى بۇ جايدىكى «قۇمۇل مۇقامى» مۇزىكىسىدا
ئەكس ئەتكەن.

تۇرپان جەنۇبىي شىنجاڭ بىلەن شەرقىي شىنجاڭ تۇتىشىدىغان ئورۇنغا
جايلاشقان بولۇپ، «تۇرپان مۇقامى» بىلەن «12 مۇقام» نىڭ كۆپ تەرەپلىمە

ئورتاقلىقى بار: ئۇنىڭغا ئەل ئىچىدىكى بېيىت ـ قوشاقلارنى سېلىپ ئوقۇسىمۇ، ئوتتۇرا ئەسىردىن بۇيانقى ئەدىبلەرنىڭ شېئىر ـ نەزمىلىرىنى سېلىپ ئوقۇسىمۇ بولىدۇ؛ ھەربىر يۈرۈش «تۇرپان مۇقامى» دا ئاساسىي كۈي شەكلى بىلەن مېلودىيىلىك شەكلىنىڭ كىرىشتۈرۈلگەنلىكىنى، نىسبىي مۇقىم ئۇدارى، رىتىم ئۆزگىرىش ئەندىزىسى بارلىقىنى، ھەجمىنىڭ نىسبەتەن ئۇزۇن، زور ئىكەنلىكىنى كۆرۈۋالغىلى بولىدۇ.

مۇقام ئورۇنلىغاندا، ھەرقايسى رايونلار ئىشلىتىلىدىغان چالغۇلارمۇ تامامەن ئوخشاپ كەتمەيدۇ.

**قوشۇمچە 2 ـ جەدۋەل: ئۇيغۇر مۇقاملىرىدا ئىشلىتىلىدىغان ئاساسلىق چالغۇلار جەدۋىلى**

| مۇقاملارنىڭ نامى | تارقالغان رايونى | ئىشلىتىلىدىغان چالغۇلار | | | | ئىزاھات |
|---|---|---|---|---|---|---|
| | | كامانچىلىق چالغۇلار | چەكمە چالغۇلار | پۈۋلىمە چالغۇلار | ئۇرغۇلۇق چالغۇلار | |
| 12 مۇقام | قەشقەر ۋىلايىتى | ساتار | قالۇن، راۋاب تەمبۇر | نەي | داپ | ناخشا ـ ئۇسسۇل ئاھاڭلىرىنى ناغرا ـ سۇنايدىمۇ ئورۇنلايدۇ. |
| | خوتەن ۋىلايىتى | ساتار | قالۇن تەمبۇر | بالىمان | داپ | ناخشا ـ ئۇسسۇل ئاھاڭلىرىنى ناغرا ـ سۇنايدىمۇ ئورۇنلايدۇ. |
| | ئاقسۇ ۋىلايىتى | ساتار | تەمبۇر دۇتار | | داپ | ناخشا ـ ئۇسسۇل ئاھاڭلىرىنى ناغرا ـ سۇنايدىمۇ ئورۇنلايدۇ. |
| | ئىلى ۋىلايىتى | ئىسكىرىپكا | تەمبۇر دۇتار | | داپ | ناخشا ـ ئۇسسۇل ئاھاڭلىرىنى ناغرا ـ سۇنايدىمۇ ئورۇنلايدۇ. |
| دولان مۇقامى | دولانلار رايونى | دولان غېجىكى | قالۇن دولان راۋابى | | داپ | |
| تۇرپان مۇقامى | تۇرپان ۋىلايىتى | ساتار | تەمبۇر دۇتار | | داپ | ناغرا ـ سۇنايدىمۇ پۈتۈن مۇقام ئورۇنلىنىدۇ. |
| قۇمۇل مۇقامى | قۇمۇل ۋىلايىتى | قۇمۇل غېجىكى | قۇمۇل راۋابى | | داپ | ناغرا ـ سۇنايدىمۇ مۇقامنىڭ بۆلەكلىرى ئورۇنلىنىدۇ. |

«12 مۇقام»، «تۇرپان مۇقامى»، «قۇمۇل مۇقامى» دا ئاھاڭغا ئەگىشىپ شوخلىتىپ تەڭكەش قىلىش شەكلى قوللىنىلىدۇ، «دولان مۇقامى» غا تەڭكەش قىلىدىغان ئۈچ خىل چالغۇ ئادەتتە ئاساسىي مېلودىيىگە ئاز ئەگىشىپ، ھەر بىرى ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا قوشۇمچە مېلودىيە چالىدۇ، «تۇرپان مۇقامى» غا ئادەتتىكى چالغۇلارنى تەڭكەش قىلىشتىن باشقا، تۇرپان رايونىدا يەنە پۈتۈن مۇقامنى ناغرا ـ سۇناي بىلەن ئورۇنلايدىغان ئادەتمۇ بار. قەشقەر ۋە قۇمۇل ۋىلايىتى قاتارلىق رايونلاردا بولسا، ناغرا ـ سۇنايدا «12 مۇقام»، «قۇمۇل مۇقامى» نىڭ ئايرىم بۆلەكلىرىلا ئورۇنلىنىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلاشقا ئىشلىتىلىدىغان تۈرلۈك چالغۇلارنىڭ تولىسىنى ئۇستىلار ياكى ئەل ئىچىدىكى سازەندىلەر شۇ جاينىڭ ئۆزىدىن چىقىدىغان

ماتېرىياللاردا ياسايدۇ، كەسپىي ئۇستىلار تۇرلۇك چالغۇلارنى ياسىغاندا ئۇنىڭ ئاۋازىنىڭ توغرا، سۈپەتلىك، يېقىملىق بولۇشىغىلا ئەمەس، يەنە تاشقى شەكلى-نىڭ كۆركەم بولۇشىغىمۇ ئىنتايىن ئەھمىيەت بېرىپ، ئۇنى قاشتاش، سەدەپلەر بىلەن بېزەيدۇ، چىرايلىق نەقىشلەرنى سالىدۇ، شۇڭا ئۇ ئالاھىدە ئەتىۋارلاپ ساقلاش قىممىتىگە ئىگە.

### D. ئېنىق بېكىتىلگەن تارقاتقۇچىلار رويخېتى

| نومۇرى | ئىسىم - فامىلىسى | رايونى | كەسپى | يېشى | قايسى مۇقامنى بىلىدۇ | قايسى خىل چالغۇنى چالىدۇ |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 1 | ھۇسەنجان جامى | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 72 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر قاتارلىقلار |
| 2 | مۇساجان روزى | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 78 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | دۇتار قاتارلىقلار |
| 3 | قاۋۇل تۇردى | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 70 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | چاڭ قاتارلىقلار |
| 4 | ئابلىز شاكىر | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 63 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر قاتارلىقلار |
| 5 | ئوسمان ئەمەت | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 45 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | ساتار قاتارلىقلار |
| 6 | تۇرنىسا سالاھىدىن | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 59 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | ساتار قاتارلىقلار |
| 7 | رىسالەت ھاپىز | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 59 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | دۇتار |
| 8 | داۋۇت ئاۋۇت | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 65 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | راۋاب قاتارلىقلار |
| 9 | ئابلا مەجنۇن | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 49 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | دۇتار قاتارلىقلار |
| 10 | مەتتىمىن مەتپىلى | ئۈرۈمچى | سەنئەتكار | 42 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | داپ |
| 11 | مىجىت باقى | قەشقەر | ئەركىن كەسىپ | 62 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | ساتار قاتارلىقلار |
| 2 | ئابلىز ئايۇپ | قەشقەر | سەنئەتكار | 61 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | داپ |
| 13 | مىجىت بارات | يەكەن | ئەركىن كەسىپ | 81 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | داپ |
| 14 | مەمەت شاكىر | خوتەن | كادىر | 50 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر |
| 15 | غەيرەت ھەبىبۇللا | خوتەن | ئىشچى | 37 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | دۇتار |
| 16 | تۇنىياز داۋۇت | كۇچا | قول ھۈنەرۋەن | 70 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر |
| 17 | يالقۇن ياقۇپ | ئىلى | سەنئەتچى | 52 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر |
| 18 | شەمشىدىن مىجىت | ئىلى | سەنئەتچى | 52 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | دۇتار قاتارلىقلار |
| 19 | سايىتجان سىدىق | ئىلى | سەنئەتچى | 50 | «12 مۇقام» (بىر قىسمى) | تەمبۇر |
| 20 | ھۇسىيىن يەھيا | مەكىت | دېھقان | 65 | «دولان مۇقامى» | داپ |

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| 21 | ئابدۇجېلىل | مەكىت | دېھقان | 72 | «دولان مۇقامى» | قالۇن قاتارلىقلار |
| 22 | ئەخەت توختى | مەكىت | دېھقان | 52 | «دولان مۇقامى» | دولان راۋابى |
| 23 | راخمان قادىر | مەكىت | سەنئەتچى | 63 | «دولان مۇقامى» | داپ |
| 24 | ھەسەن يەھيا | مەكىت | دېھقان | 65 | «دولان مۇقامى» | دولان غېجىكى |
| 25 | سايىم داۋۇت | مارالبېشى | دېھقان | 75 | «دولان مۇقامى» | دولان غېجىكى |
| 26 | سىدىق ئاۋۇت | مارالبېشى | دېھقان | 79 | «دولان مۇقامى» | دولان غېجىكى |
| 27 | ئابدۇقادىر موسا | ئاۋات | دېھقان | 58 | «دولان مۇقامى» | قالۇن |
| 28 | ئۆمەر ئەمەت | ئاۋات | دېھقان | 67 | «دولان مۇقامى» | داپ |
| 29 | ئېزىز ئابلىز | ئاۋات | دېھقان | 50 | «دولان مۇقامى» | داپ |
| 30 | ئابدۇراخمان ئابدۇرېھىم | تۇرپان | دېھقان | 46 | «تۇرپان مۇقامى» (بىر قىسمى) | تەمبۇر قاتارلىقلار |
| 31 | قېيۇم بارات | تۇرپان | دېھقان | 50 | «تۇرپان مۇقامى» (بىر قىسمى) | دۇتار قاتارلىقلار |
| 32 | ئاۋۇت روزىمەت | پىچان | دېھقان | 70 | «تۇرپان مۇقامى» (بىر قىسمى) | داپ |
| 33 | ئىمام ئېزىز | پىچان | دېھقان | 60 | «تۇرپان مۇقامى» (بىر قىسمى) | سۇناي، ساتار قاتارلىقلار |
| 34 | غوجى توختى | توقسۇن | دېھقان | 52 | «تۇرپان مۇقامى» (بىر قىسمى) | داپ |
| 35 | ئەسەت مۇختار | قۇمۇل | دېھقان | 66 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل راۋابى |
| 36 | مەتىمىن ئەمەت | قۇمۇل | دېھقان | 51 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل غېجىكى |
| 37 | ئابدۇگۇل ناسىر | قۇمۇل | دېھقان | 47 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | داپ |
| 38 | كېرەم نىزام | قۇمۇل | كادىر | 55 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | داپ |
| 39 | روزى سوپى | قۇمۇل | كادىر | 72 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل غېجىكى |
| 40 | ئەمەت ئىسمايىل | قۇمۇل | دېھقان | 68 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل غېجىكى |
| 41 | ئەمەت ئىسمايىل | قۇمۇل | دېھقان | 72 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل غېجىكى |
| 42 | قېيۇم يۇنۇس | قۇمۇل | دېھقان | 63 | «قۇمۇل مۇقامى» (بىر قىسمى) | قۇمۇل غېجىكى |

**E. مۇقامنىڭ داۋاملىشىش ياكى يوقىلىپ كېتىش ئېھتىماللىقىغا تەسىر كۆرسەتكەن بېسىم ۋە سەۋەبلەر**

(1) ئىشلەپچىقىرىش شەكلى، تۇرمۇش شەكلى ۋە ئىجتىمائىي يوسۇنلارنىڭ ئۆزگىرىشى، يېقىنقى 20 نەچچە يىلدىن بۇيان قاتناش، خەۋەرلىشىشنىڭ تېز تەرەققىي قىلىشى ۋە بازار ئىگىلىكىنىڭ ھەممە يەرنى ئالا قويماي سىڭىپ كىرىشى، كۆنسايىن ئېلىپ بېرىلىۋاتقان ئېچىۋېتىش ۋە زامانىۋىلىشىش خاھـ

شى شىنجاڭدىكى بوستانلىقلارنىڭ نىسبىي ھالدا يەككە ـ يېگانە، بېكىنمە
تۇرمۇش ھالىتىنى ئىنتايىن زور دەرىجىدە ئۆزگەرتىۋەتتى. ئۆز ـ ئۆزىنى ئاران
قامدىغۇدەك ھالەتتىكى ئۇششاق دېھقان ئىگىلىكى يوقالماقتا، بوستانلىقلارنىڭ
تاشقى دۇنيا بىلەن ئالاقىسى مىسلىسىز ئاشماقتا، كۈنسايىن زورىيىپ بېرىۋات-
قان ئىقتىسادىي، ئىجتىمائىي ۋە مەدەنىيەت جەھەتتىكى ئالاقە نەچچە مىڭ
يىلدىن بۇيان شەكىللەنگەن مەدەنىيەتكە ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى تارقىتىش
مېخانىزمىنى تەۋرەتمەكتە. يېقىنقى بىرنەچچە ئەسىردىن بۇيان، جايلاردىكى
ھۆكۈمەت ئورۇنلىرىدىكى كەسپىي سەنئەتكارلار بىلەن ئەل ئىچى سەنئەتكارلىرى
بىرلىكتە ۋارىسلىق قىلىپ كېلىۋاتقان ئۇيغۇر مۇقامى دەۋرنىڭ ئۆزگىرىشىگە
ئەگىشىپ نوقۇل ئەل ئىچىدىكى ۋارىسلىق قىلىشقا ئۆزگىرىپ كەتتى، بىرقەدەر
تارقاق بولغان ئەل ئىچى ”مۇقام گۇرۇپپىلىرى“ يېقىنقى بىرنەچچە يىلدىن بۇيان
تەدرىجىي پارچىلىنىشقا قاراپ يۈزلەنمەكتە، ئەنئەنىۋى ھېيت ـ ئايەم ۋە مۇرا-
سىملار خەلقنىڭ خاتىرىسىدە كۈنسايىن سۇسلاشماقتا، ”مەشرەپ“، ”بەزمە“
قاتارلىق ئاممىۋى خاراكتېرلىك كۆڭۈل ئېچىش پائالىيەتلىرىنىڭ ئۆتكۈزۈلۈش
قېتىم سانى جىددىي ئازايماقتا، ئۇيغۇرلارنىڭ ئەل ئىچى ھېيت ـ ئايەم يىغى-
لىشلىرىنىڭ كۆلىمى بارغانسېرى كىچىكلىمەكتە، قاتنىشىدىغان ئادەملەرمۇ
بارغانسېرى ئازايماقتا.

(2) «12 مۇقام» ۋە «تۇرپان مۇقامى» نىڭ قىسمەن تېكىستلىرى ۋە
غەزەللىرى ھازىرقى ئورۇنلىغۇچىلار ۋە تاماشىبىنلار ئاڭلاپ مەنىسىنى چۈشى-
نەلمەيدىغان قەدىمكى چاغاتاي تىلى بولغانلىقتىن، بۇ ئۇنىڭ تارقىلىشىنى ۋە
ئاممىغا كۆرسىتىدىغان تەسىرىنى چەكلىمىگە ئۇچراتماقتا.

(3) زامانىۋى تارقىتىش ۋاستىلىرىنىڭ تۇرمۇشىمىزغا كىرىشى يېڭى
بىر ئەۋلاد كىشىلەرنىڭ ئېستېتىك ھەۋەس ـ قىزىقىشىنى ئۆزگەرتمەكتە.
ھازىرقى ئۇيغۇر ياشلىرى، ئۆسمۈرلىرىنىڭ مۇقام ھەم مۇقام ۋەكىللىك قىلى-
دىغان ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتنىڭ قىممىتى ۋە تارىخى ھەققىدە بىلىدىغانلىرىمۇ
بەكمۇ ئاز.

(4) «12 مۇقام» نىڭ تولىمۇ زور ھەجمى ۋە ئورۇنلاشتىكى ئۇزۇنلۇقى
بىلەن كۈنسايىن تېزلىشىپ بېرىۋاتقان تۇرمۇش رىتىمى ئوتتۇرىسىدا زىددىيەت
مەۋجۇت، كەسپىي سەنئەت ئۆمەكلىرىنىڭ تىياتىرخانىلاردا قويغان ئويۇنى ۋە
ئاز سانلىق ئادەملەرنىڭ ئاندا ـ ساندا ئېلىپ بارىدىغان ھۇزۇرلىنىش پائالىيىتى-
دىن باشقا، كۈندىلىك تۇرمۇشتا مۇكەممەل ئويۇننى كۆرۈش ناھايىتى تەس
بولۇپ قالدى، شادىيانە ۋە كۆڭۈل ئېچىش ئالاھىدىلىكىگە ئىگە مەشرەپنى ۋە
تولىمۇ تەسىرلىك ھېكايە ـ قىسسەلەرنى ئىپادىلەپ بېرىدىغان ”داستان“لارنى
ئادەملەر توپى ئۆز ئېھتىياجىغا ئاساسەن ساقلاپ قالغاننى ھېسابقا ئالمىغاندا،
”چوڭ نەغمە“ ھازىر يوقىلىش گىرداۋىغا بېرىپ قالدى.



### 3 . زاپاس تۇر تاللاش ئۆلچىمى

**A . ئىنسانىيەتنىڭ تالانت بىلەن يارىتىلغان مەشھۇر ئەسىرى بولۇشتەك ئالا-**
**ھىدە قىممەتكە ئىگىمۇ - ئەمەسمۇ؟**

ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ گەۋدىلىك قىممىتى ئاساسلىقى تۆۋەندىكى مۇنداق بىر
نەچچە تەرەپتە ئىپادىلىنىدۇ:

(1) ئۇيغۇر مۇقامى ئۇيغۇر ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتىنىڭ مەشھۇر ۋەكىلى،
ئاۋام ۋە مەدەنىيەت خادىملىرىنىڭ ئەقىل - پاراسىتىنىڭ جەۋھىرى، ئۇ مىللەت-
نىڭ مۇھەببەت ھېسسىياتى ۋە يۈرەك ساداسىنى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ، ئۇنىڭ
ھەممىلا يېرىدىن ئۇيغۇرلارنىڭ مۇزىكا، ئۇسسۇل جەھەتتىكى تالانتى ۋە ئىقتىدا-
رى چاقناپ تۇرىدۇ.

(2) ئۇيغۇر مۇقامى مىللىي مۇزىكىنىڭ كاتتا مۇۋەپپەقىيىتىنى ئۆزىگە
مۇجەسسەملىگەن بولۇپ، ئۇنىڭ ئەل ئىچىدىكى مۇزىكا، ئۇسسۇل، ئىسلام
دىنىنىڭ ئەدەپ، قائىدە - يوسۇنى ھەم تەبىئەتكە چوقۇنۇش مۇراسىمىدىكى
مۇزىكا، ئۇسسۇللار بىلەن قاتمۇقات مۇناسىۋىتى بار، ئۇ ئۇيغۇر سەنئىتىنىڭ
ئەڭ يۇقىرى سەۋىيىلىك ۋەكىللىك ئەسىرى.



(3) ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ تېكىستلىرى ئىچىدە ئەل ئىچىدىكى بېيىت -
قوشاقلارمۇ، ئوتتۇرا ئەسىردە ياشىغان پېشۋالارنىڭ شېئىر - نەزمىلىرىمۇ بار.
بۇنىڭ ئالدىنقىسى ئۇيغۇر ئېغىز ئەدەبىياتىنىڭ مېغىزى، كېيىنكىسى تارىختى-
كى چاغاتاي دەۋرى ئەدەبىياتىنىڭ ۋەكىلى. ئۇلارنىڭ ھەممىسى قەدىمكى ۋە
ھازىرقى ئۇيغۇر مىللىي ئەدەبىياتىنى تەتقىق قىلىشنىڭ مۇھىم ھۆججەتلىرى
ھېسابلىنىدۇ.

(4) ئۇيغۇر مۇقامى شەرق بىلەن غەرب ئوتتۇرىسىدىكى مۇزىكا، ئۇسسۇل
مەدەنىيىتىنى ئالماشتۇرۇشنىڭ جەۋھىرى سۈپىتىدە، ئوخشاش بولمىغان ئادەم-
لەر توپىنىڭ مۇزىكا، ئۇسسۇل مەدەنىيىتى ئوتتۇرىسىدىكى ئۆزئارا تارقىلىش،
تەسىر كۆرسىتىش، سىڭىشىش تارىخىنى خاتىرىگە ئالغان ۋە ئىسپاتلىغان.

(5) ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلاۋاتقان ئەل ئىچى سەنئەتكارلىرىنىڭ نەق
مەيداندىكى ئىجادىي ماھارىتى ئۇلارنىڭ ئەڭ سەممىي قەلب ھېسسىياتىنىڭ
ئىزھارى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ تالانت ئۈچقۇنىنىڭ شانلىق ناماياندىسى.

(6) ئۇيغۇر مۇقامى جۇڭگونىڭ خەن، تاڭ دەۋرىدىكى ”غەربىي يۇرت چوڭ
نەغمىسى“نىڭ نۇرغۇن ئامىللىرىنى ئۆزىگە سىڭدۈرگەن، قوبۇل قىلغان بولغاچ-
قا، تا ھازىرغا قەدەر، «12 مۇقام» نىڭ ھەربىر يۈرۈش مۇقامىنىڭ يادرولۇق
قىسمى يەنىلا ”چوڭ نەغمە“ دەپ ئاتالماقتا، ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ئاھاڭ گەۋدىسى-
دە بىر خىل كۆيىنى دەۋر قىلغان ئۆزگەرمەس مېلودىيىلىك قۇرۇلما شەكلىمۇ،
كۆپ خىل كۆيىنى ئاساس قىلغان چاتما مېلودىيىلىك قۇرۇلما شەكلىمۇ بار

بولۇپ، بۇ جۇڭگونىڭ ئوتتۇرا تۈزلەڭلىك مۇزىكا مەدەنىيىتى بىلەن بولغان زىچ ئالاقىسىنى نامايان قىلىپ بېرىدۇ، شۇڭا، ئۇ دۇنيانىڭ مۇقام سەنئىتى خەزىنىسىدە تەڭداشسىز قىممەتكە ئىگە.

شۇنىڭ ئۈچۈن، ئۇيغۇر مۇقامى ئۇيغۇر خەلقى تالانت بىلەن ياراتقان مەشھۇر ئەسەر ھېسابلىنىدۇ.

**B. مۇناسىۋەتلىك مەھەللە، رايوننىڭ مەدەنىيەت ئەنئەنىسى ياكى مەدەنىيەت تارىخى بىلەن بولغان مەنبە مۇناسىۋىتى ھەم دەرىجىسى قانداق؟**

ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ پەيدا بولۇشى، تەرەققىي قىلىشى ۋە ئەڭ ئاخىرىدا مۇكەممەللىششى ناھايىتى ئۇزاق تارىخىي جەرياننى بېشىدىن كەچۈرگەن بولۇپ، ئۇ ئۇيغۇرلارنىڭ مىللەت تارىخى، مەدەنىيەت تارىخى، سەنئەت تارىخى بىلەن چەمبەرچاس باغلانغان، ئۇ بۇ مىللەتنىڭ، بۇ رايوننىڭ مەدەنىيەت ئەنئەنىسىنى ئومۇميۈزلۈك، مۇكەممەل، جانلىق گەۋدىلەندۈرۈپ بېرىدۇ. ئالايلۇق، "غەربىي يۇرت چوڭ نەغمىسى"گە ئوخشاش، ئۇيغۇر مۇقامىمۇ ناخشا، ئۇسسۇل مۇزىكىسى، نەغمە مۇزىكىسى دېگەن ئۈچ خىل ژانىرنى ئۆز ئىچىگە ئالىدىغان بىر خىل چوڭ تىپتىكى يۈرۈشلەشكەن ئاھاڭ بولۇپ، "چاچما، ئاستا، ئوتتۇراھال، تېز، چاچما"دىن ئىبارەت قۇرۇلما ئەندىزىسىگە ۋە "مۇڭلۇق، يېقىملىق، شوخ، قىزغىن، مۇڭلۇق" بولۇشتەك كەيپىيات ئۆزگىرىش ئەندىزىسىگە ئەمەل قىلغان. بۇنىڭدىن تولۇق ئىنتېرۋال، بەش گرادۇسلۇق ماسلىششچان ئىنتېرۋال ۋە $\frac{1}{4}$لىك ئاغما ئاۋاز ئىشلىتىشتىن باشقا، يەنە بەزى ئوخشاش ياكى ئوخشاشلىقى ئىگە، ئۆزگەرتىلگەن چالغۇلارنى ئىشلىتىپ، بۇ ئىككىسى ئوتتۇرىسىدىكى روشەن ۋارىسلىق مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلىگەنلىكىنى كۆرگىلى بولىدۇ. بۇنىڭ ئىچىدىكى ناخشا، ئۇسسۇل، مۇزىكا، تېكىست ۋە ئۇ ئۆز ئىچىگە ئالغان ئەلنەغمە، تىياتىر ئامىللىرى زامانىمىزدىكى ئۇيغۇر مەدەنىيەت، سەنئەت ئىجادىيىتىنىڭ مۇھىم خام ماتېرىيالى (سۆزنى) ھېسابلىنىدۇ.

**C. مۇناسىۋەتلىك مىللەت ھەم مەھەللە، رايون مەدەنىيىتىنىڭ مەدەنىيەت خۇسۇسىيىتىنى بېكىتىپ بېرىش رولىنى ئوينىيالامدۇ - يوق؟ ئۇنىڭ ئىلھام ۋە مەدەنىيەتلەر ئوتتۇرىسىدىكى ئالماشتۇرۇشنىڭ مەنبەسى، ھەرقايسى مىللەتلەرنى ۋە ھەرقايسى مەھەللە، رايونلارنى ئۇيۇشتۇرۇش شەكلى بولۇش جەھەتتىكى مۇھىملىقى قانداق؟ ئۇ مۇناسىۋەتلىك مەھەللە، رايونلاردا زامانىمىزدىكى قانداق مەدەنىيەت بولۇش رولىنى ۋە ئىجتىمائىي رولىنى جارى قىلدۇردى؟**

ئۇيغۇر مۇقام مۇزىكىسىدا بىر تەرەپتىن بەش ئاۋازنى ئاساس قىلىدىغان ئاھاڭلارمۇ، ئۆزگەرمە يەككە ئاۋاز ئالاھىدىلىكىمۇ، تەڭسىز ئۇداردىكى ئۆزگەرمە مېلودىيىمۇ، مۇزىكا قۇرۇلمىسىدا بىر خىل كۆينى دەۋر قىلغان ئۆزگەرمە

مېلودىيىلىك قۇرۇلما شەكلىمۇ، كۆپ خىل كۈينى ئاساس قىلغان چاتما مېلو-
دىيىلىك قۇرۇلما شەكلىمۇ بار بولۇپ، بۇ ئامىللار جۇڭگو مۇزىكىسىنىڭ
ئاساسىي ئالاھىدىلىكىنى گەۋدىلەندۈرۈپ بېرىدۇ، يەنە بىر تەرەپتىن ئۇيغۇر
مۇقاملىرىدا كۈي شەكلى كۆپ خىل ئۆزگىرىشكە ئىگە بولۇش، تۆتتىن بىرلىك
ئاۋاز كۆپ بولۇش، رىتىم ئۇدارلىرى مۇرەككەپ بولۇش، مېلودىيىسى پەۋقۇل-
ئاددە يۇقىرى ۋە جۇشقۇن بولۇشتىن ئوتتۇرا ئاسىيا، جەنۇبىي ئاسىيا، غەربىي
ئاسىيا، شىمالىي ئافرىقىنىڭ مۇزىكا تەسىرىنىمۇ بايقاش مۇمكىن. بۇنداق
"كۆپ مەنبەنى بىر گەۋدىلەشتۈرۈش"تەك "ئەبجەش"لىك دەل قەدىمدىن تارتىپلا
غەربىي يۇرت مەدەنىيىتى بىلەن ئۇيغۇر مىللىي ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتى ئۆزئارا
بىرىككەنلىكىنىڭ مەركەزلىك گەۋدىلىنىشى ھېسابلىنىدۇ. ئۇ تەبىئەت، جەم-
ئىيەت، تارىخنىڭ ئۆزگىرىشى ئىچىدە تۇرغان يەرلىك ئاددەملەرنىڭ تۇرلۇك
ھېس - تۇيغۇ، تەسىراتلىرىنى، ئۇلارنىڭ تەبىئەتكە ئېتىقاد قىلىش، پېشانىسى-
گە پۈتۈلگەن تەقدىر - قىسمەتكە شۈكۈر - قانائەت قىلىشتەك مەنىۋى سۈپەت
ئالاھىدىلىكىنى، گۈزەل، شېرىن مۇھەببەت، بەختىيار تۇرمۇشقا بولغان سەمى-
مىي ئىنتىلىشىنى ئەكس ئەتتۈرۈپ، شۇ جايدىكى كىشىلەرنىڭ مىللىي ئۇيۇ-
شۇش كۈچىنى گەۋدىلەندۈرۈش ۋە كېيىنكى ئەۋلادلارنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈ-
رۈشتىكى مۇھىم ۋاسىتىسى بولۇپ قالغان. قائىدە - يوسۇن مۇراسىملىرى
ۋە ھېيت - ئايەملەرگە بېغىشلانغان يىغىلىشلاردىكى ئۇيغۇر مۇقام "سۆز -
ئىبارە"لىرىنىڭ "ئويغىتىش" رولى شۇ جايدىكى خەلقنىڭ ئۆز مەدەنىيىتىنى
تونۇش، مىللەتلەر ئىتتىپاقىنى قوغداشتا، باشقا نەرسە ئورنىنى باسالمايدىغان
مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە. مەدەنىيەت ھوقۇقى تۇسىگە ئىگە بۇ سۆز - ئىبارىلەر
سېستىمىسى ئۇيغۇرلارنىڭ ئېستېتىك پسىخىكىسىنى چۈشىنىشنىڭ ئەڭ مۇھىم
ئاساسىغا، مىللەتنىڭ مەنىۋىيىتىنى باغلاپ تۇرىدىغان بەلۋاغقا ئايلانغان. ئۇيغۇر
مۇقامى ئىجتىمائىي تۇرمۇش بىلەن زىچ بىرلىشىپ كەتكەن بولۇپ، ئۇ بۇ
مىللەتنىڭ مەدەنىيەت ئېستېتىكىسى ھەققىدىكى ئۆزگىچە ئىنتىلىشىنى مەركەز-
لىك گەۋدىلەندۈرۈپ بېرىپ، ھەرقايسى قاتلامدىكى ئۇيغۇرلارنىڭ قەلبىدە مۇ-
قەددەس، ئالىيجاناب ئورۇندا تۇرىدۇ.

20 - ئەسىرنىڭ 30 - يىللىرىدىن باشلاپ، ئۇيغۇر مۇقامى ناخشا،
نەغمە، ناخشا - ئۇسسۇل، ئەلنەغمە، تىياتىر قاتارلىق ئىپادىلەش شەكىللىرىدە
ئۈزلۈكسىز سەھنىگە ئېلىپ چىقىلىپ، ئومۇمىيۈزلۈك ئالقىشقا ئېرىشتى. گەر-
چە مۇقام ھازىرقى مەدەنىيەت تۇرمۇشىدا كۈندىن - كۈنگە چەتتە قېلىشقا قاراپ

يۈزلىنىۋاتقان بولسىمۇ، بىراق، ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتنىڭ سىمۋولى بولغان ئۇنىڭ مەرتىۋىسى ۋە ئۇنىڭغا چېتىشلىق مەدەنىيەت شان ـ شەرىپى بارغانسېرى يۇقىرىلىماقتا، بۇ ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتكە بولغان ھۆرمىتىنى ئەكس ئەتتۈرۈپ بېرىدۇ.

**D. ئۇنىڭدىكى ماھارەتنىڭ قوللىنىلىشى ۋە تېخنىكا ئىقتىدارىدىن نامايان بولىدىغان قالتىسلىق**

ئۇيغۇر مۇقامى جەھەتتىكى مەشھۇر سەنئەتكار تۇردى ئاخۇن باشقىلاردىن ئېشىپ چۈشىدىغان ئەستە قالدۇرۇش ئىقتىدارىغا ۋە مۇزىكا تالانتىغا ئىگە بولۇپ، ئۇ «12 مۇقام» نىڭ بارلىق مېلودىيىسىنى ۋە نەچچە مىڭ مىسرالىق ناخشا تېكىستىنى يادقا ئېيتىپ بېرەلەيتتى، تاڭ ئاتقۇچە ناخشا ئېيتالايتتى. ئۇنىڭ ھەربىر قېتىملىق ناخشىسى، نەغمىسىدىن نەق مەيداندىكى قالتىس ماھا- رىتى چاقناپ تۇراتتى. ئۇ ناخشا ئېيتقان چاغدىكى ئاۋاز دائىرىسىنىڭ كەڭلىكى ئىككى ئىنتېرۋالدىن ئېشىپ كېتەتتى.

ئۇيغۇر مۇقام ئۇسسۇلىدىكى چەبدەسلىك، پىرقىراش، سەكرەش، پەرۋاز قىلىش، مۆرە ئوينىتىش، قەدەم يۆتكەش، بويۇن ئېتىش، بېغىش ئوينىتىش، چاچ تاشلاش ھەم يورغىلاش ئۇسۇلى، شەكىل ئۆزگەرتىش جەھەتتىكى تۈرلۈك ماھارەتلەر ۋە ئىنچىكە چىراي ئىپادىسى قاتارلىقلارنىڭ ھەممىسى، ئۇيغۇرلار- نىڭ قەدىمدىن تارتىپ داۋاملىشىپ كېلىۋاتقان "ناخشا ـ ئۇسسۇلغا ماھىر"لىق ئەنئەنىسىنى نامايان قىلىپ بېرىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقاملىرىنى ئورۇنلاشتا كامانچىلىق چالغۇلار، چەكمە چالغۇلار، پۈۋلىمە چالغۇلار، سوقما چالغۇلار ئىشلىتىلگەن. تۈرى، خىلى ئوخشاش بول- مىغان مانا بۇ چالغۇلارنى ئىجاد قىلىش ۋە ياساش ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئىجادچانلىق تالانتى ۋە ئىقتىدارىنى گەۋدىلەندۈرۈپ بېرىدۇ. ئوخشاش بولمىغان چالغۇلارنى گۈرۈپپىلاش، مۇرەككەپ بەدىئىي ئىپادىلەش ۋاسىتىلىرىنى ئىدارە قىلالايدىغان ئەنە شۇ مىللەتتىلا بولىدىغان تۇغما سەنئەت تالانتىنى ئەكس ئەتتۈرىدۇ. مانا شۇ چالغۇلارنى چېلىشتا نامايان قىلىدىغان ئاجايىپ يۇقىرى، كاتتا ماھارەت سەنئەتكارلارنىڭ ئۆز تالانتىنى نامايان قىلىدىغان تېخىمۇ ئۆزگىچە ماكان. نۇرغۇن چالغۇلار مۇزىكا پۇرىقىنى تېخىمۇ چوڭقۇر ئىپادىلەشكە ئىنتىلىش ۋە چېلىش داۋامىدا گۈل قوشۇپ مۇزىكىنى تېخىمۇ جانلاندۇرۇش ئارقىلىق مانا بۇ سەنئەت تۈرىنى ئاجايىپ كۈچلۈك بەدىئىي تەسىرلەندۈرۈش كۈچىگە ۋە جەزبىدارلىققا ئىگە قىلغان، شەك ـ شۈبھىسىزكى، بۇ ئۇنىڭ پۈتۈن






شىنجاڭدا داڭ چىقىرىپ، ئۆزاققىچە تارقىلىپ يۇرۇشىدىكى مۇھىم ئامىللارنىڭ
بىرى.

**E. ئۇنىڭ ھازىر مەۋجۇت بولۇپ تۇرغان مەدەنىيەت ئەنئەنىسىگە نىسبەتەن ئۆزگىچە شاھىتلىق قىممىتى بار**

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى بوستانلىقتىكى دېھقانچىلىق ئىگىلىكىنى ئۆزىگە
ئۇل قىلىغان بولۇپ، مانا شۇ خىلدىكى مەدەنىيەتنىڭ تىپىك ۋەكىلى، شۇنداقلا
ئۇيغۇرلارنىڭ ھازىر مەۋجۇت بولۇپ تۇرغان مەدەنىيەت ئەنئەنىسىنىڭ ئەڭ
مۇھىم تەركىبىي قىسمى. ئۇيغۇر مۇقامىدىن جۇڭگودىكى ئوتتۇرا تۇزلەڭلىك
مۇزىكىسى ۋە قۇملۇقنىڭ شىمالدىكى يايلاق مۇزىكىسى ئامىللىرىنىمۇ، ئوتتۇرا
ئاسىيا، جەنۇبىي ئاسىيا، غەربىي ئاسىيا، شىمالىي ئافرىقا قاتارلىق دۆلەت،
رايونلار مۇزىكىسىنىڭ تەسىرىنىمۇ كۆرگىلى بولىدۇ، ئۇ شەرق بىلەن غەرب
ئوتتۇرىسىدىكى "يىپەك يولى مۇزىكا مەدەنىيىتى"نى ئۆزئارا بىرىكتۇرۇشنىڭ
ئۆزگىچە شاھىتى، شۇنداقلا كۆپ مەنبە بىر گەۋدىگە مۇجەسسەملەنگەن جۇڭخۇا
مەدەنىيىتىنىڭ ئەڭگۈشتىرى. ئۇيغۇر مۇقامىغا تەڭكەش قىلىنىدىغان چالغۇلار
ئۇقىرىدا بايان قىلىنغان مانا بۇ كۆزقاراشنىڭ ئەڭ ياخشى مىسالى بولالايدۇ،
قۇمۇل غىجەكنى مىسالغا ئالساق، ئۇ يەنە "خۇخۇزا" دەپمۇ ئاتىلىدۇ، ياسىلىش
شەكلى جۇڭگونىڭ ئوتتۇرا تۇزلەڭلىك رايونىدا تارقالغان ئېرخۇ، سىخۇ قاتار-
لىق كامانچىلىق چالغۇلارغا ئوپمۇ ئوخشاش دېگۈدەك، ئەمما ئۇنىڭغا يەنە جەنۇ-
بىي ئاسىيا، غەربىي ئاسىيا قاتارلىق جايلاردا ئومۇميۈزلۈك قوللىنىلىدىغان
رېزونانس تارىسى سەپلەنگەن، بۇ ئۇيغۇر ئەنئەنىۋى مۇزىكا مەدەنىيىتىنىڭ
ئوتتۇرا تۇزلەڭلىك ھەم غەربىي رايون، شۇنداقلا ئوتتۇرا ئاسىيا، جەنۇبىي
ئاسىيا، غەربىي ئاسىيا، شىمالىي ئافرىقا مۇزىكا مەدەنىيىتىنى ئۆزىگە سىڭدۇ-
رۇشتەك خۇسۇسىيىتىنى گەۋدىلەندۇرۇپ بېرىدۇ.

ئوخشاش بولمىغان رايونلاردىكى ئۇيغۇرلار ئاممىسىنىڭ ئۇيغۇر مۇقامى
ئورۇنلىنىدىغان تۇرلۇك سورۇنلاردا كىيىدىغان كىيىم ـ كېچەكلىرىمۇ ئوخ-
شاش ئەمەس. بۇنىڭ ئىچىدە ياقىسىز تون، ياندىن ئىزمىلىنىدىغان تون،
كۆڭلەك، تۇرلۇك دوپپا، تۇماق، قالپاق قاتارلىقلار بار بولۇپ، ئادەمنىڭ
كۆزىنى ئالاچەكمەن قىلمۇېتىدۇ. قەشقەر ۋىلايىتىنىڭ كىيىم ـ كېچەك، بې-
زەكلىرىنىڭ تولىسى ئوتتۇرا ئاسىيانىڭكىگە يېقىنراق كېلىدۇ، قۇمۇل، ئىلى
رايونلىرىدا بولسا خەنزۇ، مانجۇ، موڭغۇل قاتارلىق مىللەتلەرنىڭكىگە ئوخشاپ-
راق كېتىدىغان ئۇيغۇر قەدىمكى كىيىم ـ كېچەكلىرى، بېزەكلىرىنى كۆپرەك

ئۇچراتقىلى بولىدۇ. ئوتتۇرا ياش، ياشانغان ئۇيغۇر ئاياللىرى مانا بۇ ئىپسىل كىيىم - كېچەك ۋە بېزەكلىرىنى ئادەتتە ئەتىۋارلاپ ساقلاپ، مەشرەپكە ئوخشاش تەنتەنىلىك سورۇنلاردا ئالاھىدە سۆلەت بىلەن كىيىپ چىقىپ، ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ئورۇنلىنىشىغا ئۆزگىچە گۈزەل، دەبدەبىلىك تۈس قوشىدۇ.

**F. ئۇيغۇر مۇقامى قوغداش ۋە ئاسراش تەدبىرى كەمچىل بولۇش ياكى ئىسلاھات مۇساپىسىنىڭ تېز بولۇشى ياكى شەھەرلەشتۈرۈش ياكى باشقا مەدەنىيەتنىڭ سىڭىپ كىرىشى تۈپەيلىدىن يوقىلىپ كېتىش خەۋپىگە دۇچ كەلمەكتە**

ئۇيغۇر مۇقامى ئەل ئىچى سەنئىتى ۋە كلاسسىك سەنئەت خۇسۇسىيىتىگە ئىگە ئۇنىۋېرسال سەنئەت شەكلى، بولۇپمۇ «12 مۇقام» نىڭ "چوڭ نەغمە" قىسمى ئاساسلىقى جەمئىيەتنىڭ يۇقىرى قاتلىمىدا تارقالغان بولۇپ، كلاسسىك مۇزىكا ئارىسىدىكى قىممەتلىك ئەسەر ھېسابلىنىدۇ. مىلادىيە 17 - ئەسىردىن كېيىن، شىنجاڭدا جەڭ - جېدەللەر توختىماي داۋاملىشىپ، جەمئىيەت ئۆزلۈكسىز بوران - چاپقۇن، داۋالغۇش ئىچىدە تۇرغانلىقتىن، ئىقتىساد بىر ئىزدا توختاپ قېلىپ ئىگىلىك خارابلاشتى. بۇنىڭ بىلەن يۇقىرى قاتلام جەمئىيەتتىكىلەر ئۆز ھالەكچىلىكى بىلەنلا بولۇپ كەتكەنلىكتىن، ئىلگىرى "يىپەك يولى"دا شان - شۆھرەت قازانغان مۇزىكا، ئۇسسۇل مەدەنىيىتى بارا - بارا كاساتچىلىققا ئۇچرىدى. بۇنىڭ بىلەن «12 مۇقام» نىڭ جەۋھەر قىسمى بولغان "چوڭ نەغمە" يوقىلىش گىردابىغا بېرىپ قالدى. مىلادىيە 20 - ئەسىرنىڭ 40 - يىللىرىغا كەلگەندە، ئۇنى مۇكەممەل، تولۇق ئۆگىنىپ بىرەلەيدىغان سەنئەتكارلاردىن پەقەت بارماق بىلەن سانىۋالغۇدەكلا ئادەملەر قالغانىدى.

1951 - يىلى، ھۆكۈمەت ئۆز ۋاقتىدا تەدبىر قوللىنىپ، تۇردى ئاخۇن قاتارلىق ئۇيغۇر مۇقام پېشۋالىرى ئورۇنلىغان «12 مۇقام» نى زەربىدارلىق بىلەن ئۈنئالغۇغا ئېلىۋالدى. 1966 - يىلدىن 1976 - يىلغىچە جۇڭگو 10 يىللىق "مەدەنىيەت زور ئىنقىلابى"نى باشتىن كەچۈردى. بۇنىڭ بىلەن ئۇيغۇر مۇقامىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان جۇڭگودىكى ھەرقايسى مىللەتلەرنىڭ ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتىمۇ ئېغىر بۇزغۇنچىلىققا ئۇچرىدى. 1978 - يىلدىن كېيىن، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ھۆكۈمەت ھەم باشقا ئىجتىمائىي تەشكىلاتلار ئەل ئىچى مەدەنىيىتىنى كەڭ كۆلەمدە توپلاش، رەتلەش، نەشر قىلىش، تەرجىمە قىلىش خىزمىتىنى يېڭىۋاشتىن باشلىدى. جۇڭگو مەدەنىيەت مىنىستىرلىكى، جۇڭگو ئەدەبىيات - سەنئەتچىلەر بىرلەشمىسى بىرلىشىپ ئىشلىگەن «جۇڭگو مىللىي خەلق مۇزىكا مۇجەسسەمى» ۋە «جۇڭگو مىللىي خەلق ئۇس-

سۇللىرى مۇجەسسەمى» قاتارلىق خىزمەتلەر بۇ ئىشنىڭ ئىلىپ بېرىلىشىغا كۈچلۈك تۈرتكە بولدى. گەرچە ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى قوغداش خىزمىتى هازىر دىققەت ـ ئېتىبارغا سازاۋەر بولغان بولسىمۇ، ئەمما، ئۇنىڭ يوقىلىپ كېتىش خەۋپىگە دۇچار بولۇش ۋەزىيىتىنى ئۆزگەرتىش يەنىلا ناهايىتى تەس بولماقتا. يېقىنقى يىللاردىن بۇيان، پۈتۈن يەر شارىنىڭ ئىقتىسا-دىنى بىر گەۋدىلەشتۈرۈش مۇساپىسىغا يانداش هالدا، شەهەرلەشتۈرۈش، سانا-ئەتلەشتۈرۈش بىلەن تەڭ باش كۆتۈرگەن ۋە گۈللىنىۋاتقان تۈرلۈك مودا مەدەنى-يەتلەر بىر خىل يېڭى هوقۇقلۇق تىلغا ئايلىنىپ، هەرقايسى ئۇيغۇر مەهەللە، رايونلىرىنى قاپلاپ، ئۇيغۇر مۇقامى قاتارلىق ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتكە كۈچلۈك زەربە بەرمەكتە.

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى نۆۋەتتە دۇچ كېلىۋاتقان ئاساسىي قىيىنچىلىق:

(1) ئىختىساس ئىگىلىرى ئىنتايىن كەمچىل

شىنجاڭدىكى ئۇيغۇرلار ئولتۇراقلاشقان هەرقايسى رايونلاردا ئۇيغۇر مۇقا-مىنى ئورۇنلايدىغان سەنئەتكارلار بارغانسېرى ئازلاپ كېتىۋاتىدۇ، بولۇپمۇ «12 مۇقام» نىڭ هەربىر يۈرۈش مۇقامى ئىچىدىكى يادرولۇق قىسمى هېسابلان-غان ”چوڭ نەغمە“ نىڭ هەجمى چوڭ، ئۇزۇن، قۇرۇلمىسى مۇرەككەپ، قىس-مەن ناخشا تېكىستلىرىغا ئادەملەرنىڭ چۈشەنمىكى تەس بولغان چاغاتاي تىلى سەپلەنگەن بولغاچقا، تارقىتىش، ئۆگىنىش بىرقەدەر تەس بولماقتا، شۇنىڭ ئۈچۈن، ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى تولۇق ئوقۇيالايدىغان سەنئەتكارلارنى تېپىش هازىر ناهايىتى تەس بولۇپ قالدى. ئۇيغۇر مۇقام سەنئەتكارلىرى نىسبىي هالدا كۆپرەك مەركەزلەشكەن قەشقەر ۋىلايىتىنى ئالساق، تۇردى ئاخۇن، قاسىم ئاخۇن، ئۆمەر ئاخۇن قاتارلىق «12 مۇقام» نى تولۇق ئورۇنلىيالايدىغان بىر تۈركۈم «مۇقامچى» لار ئىلگىرى ـ كېيىن بولۇپ، 20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدىن 80 ـ يىللىرىغىچە بولغان ئارىلىقتا ۋاپات بولدى. 20 ـ ئەسىرنىڭ 80 ـ يىللىرىدا، بىر نەچچە مۇقامنىڭ ”چوڭ نەغمە“ مۇزىكىسىنى ئورۇنلىيالاي-دىغان خالىق هاجى، مىجىت باقى قاتارلىق بىر نەچچە ئىزباسار بار-لىققا كەلگەنىدى. 2003 ـ يىلى خالىق هاجى تازا بارانىغا يەتكەن مەزگىلدە بەك بالدۇر ئالەمدىن ئۆتتى. مىجىت باقىمۇ يېرىم پالەچ بولۇپ، كامانچە تارتىپ، ساز چالالمايدىغان بولۇپ قالدى. هازىر قەشقەر ۋىلايىتىدىن بەزى داستانچى ۋە نەغمىچىلەرنىلا تاپقىلى بولىدۇ، ”چوڭ نەغمە“ نى ئورۇنلىيالايدىغان

مۇقامچىلارنى تاپماق بولسا بەك تەس.

1980 ـ يىلىدىن كېيىن، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدا ئارقا ـ ئارقىدىن "مۇقام ئۆگىنىش گۇرۇپپىسى"، "شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى" ۋە "شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتىنىڭ مۇقام ئۆگىنىش سىنىپى" قۇرۇلۇپ، بىر تۈركۈم كەسپىي ئەدەبىيات ـ سەنئەت خادىملىرى «12 مۇقام»نى ئۆگىنىشكە باشلىدى. ئەمما، ھازىرقى زامان جەمئىيىتىدە ئومۇميۈزلۈك ھالدا "كىتاب بويىچە تارقىتىش" شەكلى قوللىنىلىۋاتقان، يەنە كېلىپ مۇقامنىڭ ناخشا تېكىستلىرى كۆپ قېتىم ئۆزگەرتىلگەن، تۈزىتىش كىرگۈزۈلگەن بولغاچقا «12 مۇقام»نى توغرا، تولۇق ئورۇنلىيالايدىغان ئادەم تېخى چىقمىدى، «دولان مۇقامى»، «تۇرپان مۇقامى»، «قۇمۇل مۇقامى»نى تولۇق ئورۇنلىيالايدىغان سەنئەتكارلارمۇ ئاران بىرنەچچەيلەن قالدى، شۇنداقلا ياشقا چوڭ بولۇپ كەتتى.

خەلق سەنئەتكارلىرىنىڭ نوقۇل ئۇيغۇر مۇقاملىرىنى ئورۇنلاشقا تايىنىپ جان باقمىقى ناھايىتى تەس، گەرچە يېقىنقى يىللاردىن بۇيان بەزى جايلاردىكى يەرلىك ھۆكۈمەتلەر ئاز قالغان سەنئەتكارلارغا ئىقتىسادىي جەھەتتە قوشۇمچە ياردەم بېرىۋاتقان بولسىمۇ، بىراق، ئۇلارنىڭ تۇرمۇش سەۋىيىسى يەنىلا بىرقەدەر تۆۋەن، بۇنداق ئەھۋال مانا بۇ سەنئەتنىڭ ئەل ئىچىدە تارقىلىشىغا ئېغىر تەسىر يەتكۈزۈۋاتىدۇ.

**(2) ئاھاڭلار تولۇق، مۇكەممەل رەتلەنمىدى**

تۈردى ئاخۇن قاتارلىق مۇقام پېشۋالىرى بىزگە قالدۇرغان «12 مۇقام» نىڭ ئۈنئالغۇ نۇسخىسىغا قارىغاندا ئەڭ ئاز بولغاندىمۇ تۆت يۈرۈش مۇقامدا چۈشۈپ قالغان، كەم قالغان جايلارنىڭ بارلىقى روشەن. ھازىر نەشر قىلىنغان بىرنەچچە خىل ئۇيغۇر مۇقاملىرىنىڭ ھەممىسىدە "مۇزىكىسى بىلەن نوتىسىنى تەڭ ئىشلەش" ئىشقا ئاشۇرۇلمىدى. تۈرلۈك ئۇيغۇر مۇقاملىرىنى ئۆگىنىش، تەتقىق قىلىشقا لايىق ئىشەنچلىك كىتابنى ئىشلەپ چىقىشقا توغرا كېلىدۇ.

**(3) ئۈن، سىن ماتېرىياللىرىنى ساقلاش ۋاستىسى قالاق**

1951 ـ يىلى قۇتقۇزۇش خاراكتېرىدىكى ئۈنئالغۇغا ئېلىش خىزمىتى داۋامىدا، ئىشلىتىلگىنى پولات سىملىق ئۈنئالغۇ ئىدى. 1980 ـ يىلىدىن كېيىنكى تەكشۈرۈش، رەتلەش ۋە تولۇقلاپ ئۈنئالغۇغا ئېلىشتا، ئاساسلىقى تەقلىدىي سىگناللىق ئاپپاراتلار قوللىنىلدى. نۆۋەتتە دەسلەپكى مەزگىللەردىكى ئۈن، سىن ماتېرىياللىرىنى كۆپ خىل شەكىلدە، باشقا جايلاردا ساقلاشقا قۇلايلىق بولۇش ئۈچۈن، ئۇنى رەقەملىك سىستېمىغا ئالماشتۇرۇش ئىنتايىن جىددىي زۆرۈر بولۇۋاتىدۇ.



**(4) ئاۋام ۋە جەمئىيەتتىكى كەسپىي ئورگانلار ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىشنى جىددىي تەلەپ قىلىۋاتىدۇ. ئەمما، كۈچلۈك مالىيە ياردىمى ۋە قوغداش ۋاستىسى ئىنتايىن كەمچىل بولماقتا**

يېقىنقى 20 نەچچە يىلدىن بۇيانقى جەمئىيەت فورماتسىيىسى ۋە ئىقتىسادىي تۈزۈلمىسىنىڭ تېز سۈرئەتتە ئۆزگىرىشى نەتىجىسىدە پايدا - مەنپەئەت جەھەتتە بۇرنىنىڭ ئۈچىنىلا كۆرىدىغان ئەھۋال ئومۇميۈزلۈك ھالەتكە ئايلاندى. بۇنداق ئىجتىمائىي كەيپىيات پۈتكۈل جەمئىيەتنىڭ ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتكە ئەھمىيەت بېرىشىگە ھەم ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتنىڭ نىسبىي مۇقىملىقىنى ساقلاشقا ۋە ئۇنى يىلدىن - يىلغا جۇغلاشقا پايدىسىز. ئىقتىسادىي تەرەققىياتتىكى "پۇلغا بېرىلىش" جەمئىيەتنى ئوڭايلا "ئېسىنى يوقىتىدىغان" ھالەتكە چۈشۈرۈپ قويىدۇ.

### 4. باشقۇرۇش

**A. مەدەنىيەت ماكانىنى ياكى مەدەنىيەتنىڭ ئىپادىلىنىش شەكلىنى قوغداش، ساقلاش، جانلاندۇرۇشنى ئاساسلىق باشقۇرىدىغان بىر ياكى بىرقانچە تەشكىلات**

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى (جۇڭگو شىنجاڭدىكى مەدەنىيەت، سەنئەتنى باشقۇرۇشقا مەسئۇل ھۆكۈمەتنىڭ مەمۇرىي ئورگىنى)؛

شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى؛

شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى؛

شىنجاڭ مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى.

**B. شەخسنىڭ ياكى مەھەللە، رايوننىڭ خاھىشى، ئارزۇسى بويىچە، مەدەنىيەتنىڭ ئىپادىلىنىش شەكلىنى ياكى مەدەنىيەت ماكانىنى جانلاندۇرۇش جەھەتتە قوللىنىلغان تەدبىرلەر**

**(1) قانۇنىي تەدبىرلەر:** «جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتىنىڭ ئاساسىي قانۇنى»دا مىللىي مەدەنىيەتكە ھۆرمەت قىلىش، ۋارىسلىق قىلىش، قوغداش ۋە ئۇنى جانلاندۇرۇشقا دائىر بەلگىلىمىلەر ئېنىق بېكىتىلگەن، جۇڭگودىكى ھەرقايسى مىللەتلەرنىڭ ئۇيغۇر مۇقامىغا ئوخشاش ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتىنى قوغداش خىزمىتىنىڭ ئورنى قانۇن شەكلىدە ئېنىق تۇرغۇزۇلغان.

**(2) مەدەنىيەتنىڭ ئىپادىلىنىش شەكلىدىن كەلسە - كەلمەس پايدىلىنىشنىڭ ئالدىنى ئېلىش ئۈچۈن قوللىنىلغان قانۇنلۇق قوغداش تەدبىرلىرى**

«جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتىنىڭ ئەسەر ھوقۇقى قانۇنى»، «جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتىنىڭ ئەسەر ھوقۇقى قانۇنىنى يولغا قويۇش نىزامى»، «جۇڭ-

خۇا خەلق جۇمھۇرىيىتىنىڭ ئەل ئىچى مەدەنىيەت ـ سەنئەت ئەسەرلىرىنىڭ
ئەسەر ھوقۇقىنى قوغداش نىزامى» (تۈزۈلۈۋاتىدۇ) ، «جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇ-
رىيىتىنىڭ ئەل ئىچى مىللىي ئەنئەنىۋى مەدەنىيەتنى قوغداش قانۇنى» (تۈزۈلۈ-
ۋاتىدۇ) .

**(3) بۇ كەسپ بىلەن شۇغۇللانغۇچىلارنىڭ تېخنىكىسى، ماھارىتىنى قوغداش**
**ئۈچۈن قوللىنىلغان قانۇن مۇھاپىزىتى ياكى باشقا قوغداش تەدبىرلىرى**

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىدا 1988 ـ يىلى «ئۇيغۇر مۇقامى تەتقىقات
ئىلمىي جەمئىيىتى» قۇرۇلدى. 1990 ـ يىلدىن كېيىن، شىنجاڭدىكى بىر
قىسىم يەرلىك ھۆكۈمەتلەر ئەل ئىچىدىكى سەنئەتكارلارنى ئومۇميۈزلۈك تەكشۈ-
رۈشكە باشلىدى ھەم ئۇلارغا ئايمۇ ئاي تۇرمۇش ياردەم پۇلى بېرىش ياكى
ئىجتىمائىي سۇغۇرتا سىستېمىسىغا كىرگۈزۈش قاتارلىق شەكىللەردە يار ـ
يۆلەكتە بولدى. بۇ خىزمەتلەر ھازىرغىچە داۋاملىق ئىشلىنىۋاتىدۇ.

**(4) تېخنىكا، ماھارەتنىڭ تارقىتىلىشى، ۋارىسلىق قىلىنىشىغا كاپالەتلىك**
**قىلىش جەھەتتە قوللىنىلغان تەدبىرلەر**

① 1951 ـ يىلى ۋە 1954 ـ يىللىرى تۇردى ئاخۇن قاتارلىق ئۇيغۇر
مۇقام سەنئەتكارلىرى ئىككى قېتىم ئۇرۇمچىگە تەكلىپ قىلىنىپ، «12 مۇقام»
زەربىدارلىق بىلەن ئۈنئالغۇغا ئېلىندى، بۇ ئۈنئالغۇ جۇڭگو پلاستىنكا نەشرىيا-
تى تەرىپىدىن زىچ سىزىقلىق پلاستىنكا قىلىپ ئىشلەندى ھەم ئۇنى كەسپىي
خادىملار بەش سىزىقلىق نوتا قىلىپ، خاتىرىگە ئېلىپ نەشر قىلدى.
1978 ـ يىلدىن باشلاپ، «12 مۇقام» ئىككى قېتىم ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈل-
دى، تولۇقلاندى ھەم قاپلىق ئۈنئالغۇ لېنتىسى قىلىپ نەشر قىلىندى. تولۇق-
لاپ ئۈنئالغۇغا ئېلىنغان نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن مۇزىكا نوتىسى
1993 ـ يىلى ۋە 1997 ـ يىلى ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى
ۋە جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىندى (بۇ بەش سىزىقلىق
نوتىسى ۋە ناخشا تېكىستلىرىنىمۇ ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ) . 2002 ـ يىلى «12
مۇقام» نىڭ لازېر نۇرلۇق CD پلاستىنكىسى ۋە 12 يۈرۈش VCD پلاستىنكىسى
ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا مىللەتلەر نەشرىياتى ۋە شىنجاڭ ئۈن ـ سىن نەشرىياتى
تەرىپىدىن نەشر قىلىندى.

② شىنجاڭنىڭ ھەرقايسى جايلىرىدىكى مۇقاملار ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا
20 ـ ئەسىرنىڭ 60 ـ يىللىرى ۋە 80 ـ يىللىرىدىن كېيىن ئومۇميۈزلۈك
تەكشۈرۈلدى، ئۈنئالغۇغا ئېلىندى ۋە نوتىسى خاتىرىلەندى، ئۇلارنىڭ ئۈنئالغۇ
لېنتىسى ۋە نوتا، ناخشا تېكىستلىرىمۇ نەشر قىلىندى.





③ 1988 ـ يىلى «ئۇيغۇر مۇقامى تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى» قۇرۇ-
لۇپ، ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا 1988 ـ يىلى، 1992 ـ يىلى، 1996 ـ يىلى،
2002 ـ يىلى ئۈرۈمچى، قۇمۇل، يەكەن، مەكىت، بېيجىڭ قاتارلىق جايلاردا
"جۇڭگو ئۇيغۇر مۇقامى بويىچە بىر قاتار پائالىيەتلەر" ياكى "ئۇيغۇر
مۇقام تەتقىقاتى مۇھاكىمە يىغىنى" ئۆتكۈزۈلدى.

④ 1988 ـ يىلى، 1992 ـ يىلى، 1996 ـ يىلى ئايرىم ـ ئايرىم ھالدا
يەكەن، بېيجىڭ، ئۈرۈمچى قاتارلىق جايلاردا "جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى
مۇۋەپپەقىيەتلىرى كۆرگەزمىسى" ئۆتكۈزۈلدى.

⑤ شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتىدا 1996 ـ يىلىدىن باشلاپ «مۇقام
ئۆگىنىش سىنىپى» تەسىس قىلىنىپ، ھازىرغا قەدەر ئۈچ قارار ئوقۇغۇچى
قوبۇل قىلىندى (بىر قارار ئوقۇش پۈتتۈردى، ئىككى قارارى ھازىر ئۆگىنىۋا-
تىدۇ).

⑥ 2000 ـ يىلى "شىنجاڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتى مۇزىكا ئىنستىتۇ-
تى مۇقام تەتقىقات مەركىزى" قۇرۇلدى ھەم 2001 ـ يىلىدىن باشلاپ مۇقامنى
تەتقىقات يۆنىلىشى قىلغان ماگىستىر ئاسپىرانتلارنى قوبۇل قىلدى.

## 5. ھەرىكەت پىلانى

**A. تۈر نامى**

جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش ۋە تارقىتىش

**B. ھەرىكەت پىلانىنى ئىشقا ئاشۇرۇشقا مەسئۇل تەشكىلات ياكى كوللېكتىپ**

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى؛
شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى؛
شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى؛
شىنجاڭ مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى.

**C. جامائەتچىلىك ئېتىراپ قىلغان، شۇ تېخنىكا، ماھارەت بىلەن شۇغۇللى-
نىدىغان خادىملارنىڭ ياكى مۇناسىۋەتلىك مەھەللە، رايونلارنىڭ ھەرىكەت پىلانى-
غا ئىشتىراك قىلىش دەرىجىسىنى تەپسىلىي تونۇشتۇرۇش**

(1) شىنجاڭنىڭ قەشقەر، ئاقسۇ، قۇمۇل، تۇرپان، ئىلى قاتارلىق رايون-
لىرىدىكى ھۆكۈمەتلەر ۋە مەدەنىيەت مەمۇرىي تارماقلىرى ئەل ئىچىدىكى مەش-
ھۇر ئۇيغۇر مۇقام سەنئەتكارلىرىنىڭ مۇھىم رولىنى جارى قىلدۇرۇشقا ئىنتا-
يىن ئەھمىيەت بەردى ھەم ئۇلارنىڭ ياردىمىدە ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلى-
دىغان كوللېكتىپ، گۇرۇپپىلارنى تەرەققىي قىلدۇرۇپ، يېڭى ۋارىسلارنى

تەربىيىلەپ يېتىشتۈردى، ئەل ئىچىدە شەكلى كۆپ خىل مۇقام ئورۇنلاش
پائالىيەتلىرىنى قانات يايدۇرۇپ، ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىشنىڭ ئىپتى-
دائىي ئېكولوگىيىلىك مۇھىتىنى قوغدىدى.

(2) شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى ھەرىكەت پىلانىنى تۈزۈش، يولغا
قويۇشقا ئىشتىراك قىلىپ، ھەرىكەت پىلانىدىكى ئۇيغۇر مۇقام بايلىقىنى ئومۇم-
يۈزلۈك تەكشۈرۈش، ئۇيغۇر مۇقامى ئىختىساس ئىگىلىرىنى قوغداش ۋە تەربى-
يىلەپ يېتىشتۈرۈش، ئۇيغۇر مۇقام مەدەنىيىتىنى تەتقىق قىلىش، نامايان
قىلىش قاتارلىق پائالىيەتلەرنى ئاساسلىق تەشكىللەش، تەتقىق قىلىش ۋە ماس-
لاشتۇرۇش خىزمىتىنى زىممىسىگە ئالدى.

(3) ”شىنجاڭ مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى“نىڭ رولى جارى قىل-
دۇرۇلدى. مەزكۇر جەمئىيەتنىڭ ھەرقايسى ۋىلايەت، ناھىيىلەردىكى شۆبە
جەمئىيەتلىرى بۇ تۈرنىڭ بارلىق خىزمەتلىرىگە پائال ئىشتىراك قىلىشقا تەش-
كىللەندى.

(4) شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيىسى، شىنجاڭ ئەدەبىيات -
سەنئەتچىلەر بىرلەشمىسى، شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، شىنجاڭ سەنئەت ئىنس-
تىتۇتى، شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى، شىنجاڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتى قاتار-
لىق مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلارنىڭ ئاكتىپچانلىقى قوزغىتىلىپ، ئۇيغۇر مۇقامى
بويىچە ئىختىساس ئىگىلىرىنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈش، ئۇيغۇر مۇقام مەدەنى-
يىتىنى تەتقىق قىلىش ۋە كۆرگەزمە قىلىش پائالىيەتلىرىگە قاتناشتۇرۇلدى.

(5) جۇڭگو سەنئەت تەتقىقات ئاكادېمىيىسىنىڭ مۇزىكا تەتقىقات ئورنى،
ئۇسسۇل تەتقىقات ئورنى، جۇڭگو ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيىسىنىڭ ئاز
سانلىق مىللەتلەر ئەدەبىيات تەتقىقات ئورنى، مەركىزىي مۇزىكا ئىنستىتۇتى،
جۇڭگو مۇزىكا ئىنستىتۇتى، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى قاتارلىق
مۇناسىۋەتلىك ئورۇنلار بىلەن بولغان ئالاقە ۋە ھەمكارلىق كۈچەيتىلدى.

(6) چەت ئەللەردىكى مۇقام تەتقىقات ئاپپاراتلىرى ۋە مۇقام مۇتەخەسسىس-
لىرى بىلەن بولغان ئالاقە كۈچەيتىلدى.

**D. مەدەنىيەتنىڭ ئىپادىلىنىش شەكلى ياكى مەدەنىيەت ماكانىنى قوغداشقا
مەسئۇل قانۇن ياكى مەمۇرىي ئاپپارات.**

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى

شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى

**E. مەبلەغ مەنبەسى ھەم ئۆلچىمى**

شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى ئىلتىماس قىلىش، جۇڭگونىڭ دۆلەت-





لىك مىللىي خەلق مەدەنىيىتىنى قوغداشنىڭ نۇقتىلىق تۈرى قىلىنىپ، مەر-كىزىي ھۆكۈمەتنىڭ، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ھۆكۈمەت ۋە جايلاردى-كى ھەر دەرىجىلىك ھۆكۈمەتلەرنىڭ ھەر يىلى پۇل ئاجرىتىپ، ئۇيغۇر مۇقام گۆرۈپپىلىرىنىڭ ۋە ئەل ئىچىدىكى سەنئەتكارلارنىڭ پائالىيىتىنى قوللىشى، ئۇلارنىڭ تۇرمۇشى، داۋالىنىشىغا كاپالەتلىك قىلىش قولغا كەلتۈرۈلۈپ، بۇ تۈردىكى پىلاندا قانات يايدۇرۇلىدىغان تۈرلۈك پائالىيەتلەرگە كېرەكلىك راس-خوتقا كاپالەتلىك قىلىنىدۇ. شۇنىڭ بىلەن بىر ۋاقىتتا جەمئىيەتتىن كەڭ تۈردە راسخوت توپلىنىپ، «جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام فوندى» قۇرۇلىدۇ، قوغ-داش ۋە ۋارىسلىق قىلىشقا ئىشلىتىلىدىغان مەبلەغ فوند تەسىس قىلىنىدۇ.

**F. ئادەم كۈچى بايلىقى (ئۇلارنىڭ سالاھىيىتى ۋە تەجرىبىسى) ھەم تۈرنى قوغداش، جانلاندۇرۇش ۋە تەلىم - تەربىيە خىزمىتىنى ئومۇملاشتۇرۇشنى يولغا قويۇش پۈرستى**

باش نازارەتچى: كۈرەش مەخسۇت، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ مۇئاۋىن رەئىسى

ئاساسىي باشقۇرغۇچى: خەن زىيۇڭ، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتىنىڭ مۇئاۋىن نازىرى

تۈرنى ئاساسلىق باشقۇرغۇچى: لى جىلىيەن، شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنىنىڭ باشلىقى، تەتقىقاتچى

مۇتەخەسسىس، ئالىملار:

ئىمىن تۇرسۇن: شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى ئالىي مۇھەررىرى

ۋەن تۇڭشۇ: شىنجاڭ ئەدەبىيات - سەنئەتچىلەر بىرلەشمىسى، تەتقىقاتچى

ئابدۇكېرىم راخمان: شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى پروفېسسورى

ليۇ بىڭ: شىنجاڭ ئەدەبىيات - سەنئەتچىلەر بىرلەشمىسى، تەتقىقاتچى

جۇجى: شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى، تەتقىقاتچى

جاۋتارىم: شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتىنىڭ مۇدىرى، پروفېسسورى

سۇلايمان ئىمىن: شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتىنىڭ پروفېسسورى

جۇجىڭباۋ: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، تەتقىقاتچى

ئابدۇشۇكۇر تۇردى: شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ئاكادېمىيىسى، تەتقىقات-چى

مەتروزى تۇرسۇن: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى 1 - دەرىجىلىك كومپوزى-تور

ياسىن مۇخپۇل: شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى، كاندىدات تەتقىقاتچى

ئەسەت سولايمان: شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى دوتسېنتى

مۇقام سەنئەتكارلىرى:
ھۇسەنجان جامى: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، 1 ـ دەرىجىلىك سازەندە
مۇساجان روزى: شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى دوتسېنتى
قاۋۇل تۇردى: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، 2 ـ دەرىجىلىك سازەندە
ئابلىز شاكىر: شىنجاڭ خەلق رادىئو ئىستانسىسى كاندىدات ئالىي مۇھەر-
رىرى
ئوسمان ئەمەت: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، 1 ـ دەرىجىلىك ئارتىس
تۇرنىسا سالاھىدىن: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، 1 ـ دەرىجىلىك ئارتىس
مەتىمىن مەمتېلى: شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، 1 ـ دەرىجىلىك ئارتىس

**G. تەپسىلىي پىلان**

**(1) تۈر تەركىبى**

① قوغداش سىياستى تۈزۈش

2005 ـ يىلىدىن 2006 ـ يىلىغىچە مۇتەخەسسىس، ئالىملار تەكشۈرۈپ، تەتقىق قىلىشقا تەشكىللىنىپ، شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى جۇڭگونىڭ دۆلەتلىك مىللىي خەلق مەدەنىيىتىنى قوغداش بويىچە نۇقتىلىق تۈر قىلىپ تۇرغۇزۇلىدۇ. شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ھۆكۈمەت خەلق ئىچىدىكى ئۇيغۇر مۇقام سەنئەتكارلىرىنىڭ ئەمەلىي ئېھتىياجىغا ماس ھالدا مۇناسىۋەتلىك قوغداش سىياسەتلىرىنى تۈزۈپ چىقىپ، ئۇيغۇر مۇقام گۇرۇپپىلىرىنى ھەم ئۇنىڭ ۋارىسلىرىنى قوغدايدۇ ھەم ئۇلارغا يار ـ يۆلەكتە بولىدۇ.

2005 ـ يىلى ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش سىياستى ھەم قانۇن تۇرغۇزۇش بويىچە مۇھاكىمە يىغىنى چاقىرىلىپ، قوغداش سىياستى بويىچە مۇتەخەسسىسلەر مەسلىھەتچىلىك گۇرۇپپىسى قۇرۇلۇپ، قانۇن لايىھىسىنى يېزىشقا تۇتۇش قىلىدۇ: 2007 ـ يىلى ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش قانۇنىنىڭ لايىھە نۇسخىسىنى ئىشلەش تاماملىنىدۇ.

② بايلىقنى ئومۇمىيۈزلۈك تەكشۈرۈش

2005 ـ يىلىدىن 2006 ـ يىلىغىچە ئېلىپ بېرىلىدۇ. شىنجاڭدىكى ھەرقايسى يەرلىك ھۆكۈمەتلەرنىڭ ماسلىشىشى ئارقىسىدا، ئۇيغۇر مۇقامى ئۈستىدە ئېلىپ بېرىلغان بۇرۇنقى كۆپ قېتىملىق ئومۇمىيۈزلۈك تەكشۈرۈش ئاساسىدا، شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى ئىككى يىل ۋاقىت سەرپ قىلىپ،



شىنجاڭدىكى ئۇيغۇرلار توپلىشىپ ئولتۇراقلاشقان ھەرقايسى رايونلارغا چوڭقۇر چۆكۈپ، ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گورۇپپىلار، مۇقامنى تارقاتقۇچىلار، مۇزىكا، كىيىم - كېچەك، ئويۇنغا كېرەكلىك سەھنە جابدۇقلىرى، مۇزىكا نوتىسى، ناخشا تېكىستى، ئىجتىمائىي ئارقا كۆرۈنۈش ماتېرىياللىرى ھەم چالغۇلارنى ياساش ھۈنەر سەنئىتى قاتارلىقلارنى يەنە بىر قېتىم ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈپ، شۇ ئارقىلىق شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ تارىخى، تارقىلىشى، ۋارىسلىق قىلىنىشىدىكى ھازىرقى ئەھۋال ھەم مەدەنىيەتنىڭ ئۆزگىرىش ئەھۋالىنى ئېنىقلاپ، ئۇنى تېخىمۇ ئىلگىرىلىگەن ھالدا قوغداش، جانلاندۇرۇشقا ياخشى ئۇل سېلىشنى پىلانلىدى.

ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈش خىزمىتى ئۈچ گورۇپپا بويىچە ئېلىپ بېرىلىدۇ.

«12 مۇقام» نى تەكشۈرۈش گورۇپپىسى (ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈلىدىغان رايون: قەشقەر، خوتەن، ئاقسۇ قاتارلىق جەنۇبىي شىنجاڭ رايونى ھەم ئىلى مەركەز قىلىنغان شىمالىي شىنجاڭ رايونى).

«دولان مۇقامى» نى تەكشۈرۈش گورۇپپىسى (ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈلىدىغان رايون: يەكەن دەرياسىدىن تارىم دەرياسىنىڭ ئىككى قىرغىقىدىكى يەكەن، قاغىلىق، پوسكام، يوپۇرغا، مەكىت، مارالبېشى، ئاۋات، ئونسۇ، شايار، بۈگۈر، كورلا، باغراش قاتارلىق شەھەر، ناھىيىلەر ھەم تۇرپان، قۇمۇل ۋىلايىتىنىڭ مۇناسىۋەتلىك يېزا - كەنتلىرى).

«تۇرپان مۇقامى»، «قۇمۇل مۇقامى» نى تەكشۈرۈش گورۇپپىسى (ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈلىدىغان رايون: شەرقىي شىنجاڭدىكى تۇرپان، قۇمۇل ۋىلايەتلىرىنىڭ ھەرقايسى ناھىيە، شەھەرلىرى).

ھەربىر گورۇپپىغا ئۈچ ئالىم مەسئۇل بولىدۇ. تەكشۈرۈش ۋاقتى ئىككى يىل بولۇپ، تەكشۈرۈش يازما خاتىرە قالدۇرۇش، ئۈنئالغۇ، سىنئالغۇغا ئېلىش ھەم فوتو سۈرەتكە تارتىش، خەرىتىسىنى سىزىش شەكلىدە ئېلىپ بېرىلىدۇ.

③ تۈرلۈك ئاخبارات ۋاستىلىرى ئارقىلىق شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامىنى تەشۋىق قىلىش سالمىقى ئاشۇرۇلۇپ، تەسىرى كېڭەيتىلىدۇ؛ ئۇيغۇرلارنىڭ ئۇيغۇر مۇقامى ۋەكىللىك قىلغان ئەنئەنىۋى مەدەنىيەت، سەنئەتنى تونۇش ۋە ئۇنىڭغا كۆڭۈل بۆلۈش ئېڭىنى كۈچەيتىش ئۈچۈن، لېكسىيە سۆزلەش قاتارلىق ئۇسۇللاردا ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر بىلىملەر ئومۇملاشتۇرۇلىدۇ.

④ ئىختىساس ئىگىلىرىنى قوغداش ۋە يېتىشتۈرۈش

ئەل ئىچىدىكى ھازىر بار بولغان مۇقام ۋارىسلىرى قوغدىلىنىدۇ،
ئايرىم - ئايرىم ھالدا ئاپتونوم رايون، ۋىلايەت ۋە ناھىيىدىن ئىبارەت ئۈچ
دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقامىنى تارقىتىش، ۋارىسلىق قىلىش جەھەتتىكى ئىختى-
ساس ئىگىلىرىگە ئاپتونوم رايونلۇق ھۆكۈمەت ھەر ئايدا 150 يۈەن ئالاھىدە
قوشۇمچە ياردەم پۇلى؛ ۋىلايەت دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقامى بويىچە ئىختىساس
ئىگىلىرىگە شۇ كىشى تۇرۇشلۇق جايدىكى ۋىلايەتلىك ھۆكۈمەت ھەر ئايدا 100
يۈەن ئالاھىدە قوشۇمچە ياردەم پۇلى؛ ناھىيە دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقامى بويىچە
ئىختىساس ئىگىلىرىگە شۇ كىشى تۇرۇشلۇق جايدىكى ناھىيىلىك ھۆكۈمەت ھەر
ئايدا 50 يۈەن ئالاھىدە قوشۇمچە ياردەم پۇلى بېرىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامى ۋارىسلىرىنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈش ئوخشىمىغان پىلان
بويىچە ئېلىپ بېرىلىدۇ.

★ ئۈرۈمچى، قەشقەر، يەكەن، خوتەن، كۇچا، غۇلجا قاتارلىق ئالتە جايدا
«12 مۇقام» نى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى؛ مەكىت، ئاۋات ناھىيە-
لىرىدە ئىككى «دولان مۇقامى» نى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى؛
تۇرپان شەھىرىدە ياكى پىچان ناھىيىسىنىڭ لۈكچۈن بازىرىدا «تۇرپان مۇقامى»
نى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى؛ قۇمۇل شەھىرىدە «قۇمۇل مۇقامى»
نى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى تەسىس قىلىنىپ، تۈرلۈك ئۇيغۇر
مۇقاملىرى بويىچە غوللۇق ۋارىسلار تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈلۈپ، پۈتۈن شىن-
جاڭدىكى ئۇيغۇرلار توپلىشىپ ئولتۇراقلاشقان ھەرقايسى يېزىلار ۋە ئوتتۇرا،
كىچىك شەھەر، بازارلاردىكى "ئىپتىدائىي ئېكولوگىيىلىك ھالەتكە ۋارىسلىق
قىلىش" كاپالەتكە ئىگە قىلىنىدۇ. بولۇپمۇ «12 مۇقام» نىڭ "چوڭ نەغمە"
قىسمىنى ئوقۇيدىغان، ئورۇنلايدىغان ئىختىساسلىق خادىملارنى تەربىيىلەپ يې-
تىشتۈرۈشكە ئەھمىيەت بېرىلىدۇ.

★ شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى، قەشقەر سەنئەت مەكتىپى، ئاقسۇ سەن-
ئەت مەكتىپىگە "ئۇيغۇر مۇقام مەخسۇس سىنىپى" تەسىس قىلىش ھاۋالە
قىلىنىدۇ، "دەرسلىك ئارقىلىق ئوقۇتۇش، ئاغزاكى ئۆگىتىپ، قەلبىگە سىڭ-
دۈرۈش" ئۆزئارا بىرلەشتۈرۈلگەن ئوقۇتۇش ئۇسۇلى قوللىنىلىپ، ناخشا،
ساز، ئۇسسۇلدا تەڭ يېتىشكەن مۇقام سەنئەتكارلىرى يېتىشتۈرۈلىدۇ، «12
مۇقام» نىڭ "چوڭ نەغمە" قىسمىنى يۇقىرى سەۋىيىدە ئوقۇيالايدىغان، چالالايدى-
غان ئىختىساس ئىگىلىرىنى يېتىشتۈرۈشكىمۇ ئوخشاشلا ئالاھىدە ئېتىبار بېرى-
لىدۇ.

★ شىنجاڭ پېداگوگىكا ئۇنىۋېرسىتېتى مۇزىكا ئىنستىتۇتىغا ئۇيغۇر مۇ-







قام تەتقىقاتىنى ئاساسىي مۇھىم نىشان قىلغان ماگىستىر ئاسپىرانتلارنى داۋام-
لىق قوبۇل قىلىش ھاۋالە قىلىنىدۇ، ھەم جۇڭگو سەنئەت تەتقىقات ئاكادېمىيە-
سى، مەركىزىي مۇزىكا ئىنستىتۇتى بىلەن بىرلىشىپ، مۇشۇ تەتقىقات يۆنىلى-
شى بويىچە دوكتور ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش قولغا كەلتۈرۈلىدۇ.

★ ئادەتتىكى مائارىپ، كەسپىي مائارىپ قاتارلىق ئوخشاش بولمىغان
ئېھتىياجغا ۋە باشلانغۇچ، ئوتتۇرا، ئالىي مەكتەپلەردىكى ئوخشاش بولمىغان
قاتلاملارنىڭ ئېھتىياجىغا مۇۋاپىق كېلىدىغان دەرسلىك تۈزۈپ چىقىلىپ، ھەر-
قايسى ياش قاتلىمىدىكى ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى ھەۋەسكارلىرى زور كۈچ بىلەن
تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈلىدۇ.

★ ئۇيغۇر مۇقام چالغۇلىرىنى ياساش ئۇستىلىرىنى يېتىشتۈرۈش كۇرسى
ئېچىلىدۇ.

ئوقۇش ۋاقتى: 30 كۈن

ۋاقتى: 2006 ـ يىلىنىڭ كېيىنكى يېرىمىدا

ئورنى: ئۈرۈمچى

ئوقۇغۇچىلار: جايلاردىكى چالغۇ ياساش ئۇستىلىرى

ئوقۇتۇش مەقسىتى ھەم مەزمۇنى: ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلاشقا ئىشلىتى-
لىدىغان تۈرلۈك چالغۇلارنى ياساش تەجرىبىلىرى ئۆگىنىلىپ، ئالماشتۇرۇ-
لۇپ، ياساش سەۋىيىسىنى ئۆستۈرۈش.

⑤ تەتقىقات

«جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى» قۇرۇلۇپ،
شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى بىلەن بىرلىكتە بۇندىن كېيىنكى 10 يىل
ئىچىدە تۆۋەندىكى تەتقىقات خىزمەتلىرى تاماملىنىدۇ:

★ ئۇيغۇر مۇقام مۇھاكىمە يىغىنى

ۋاقتى: 2005 ـ يىلىدىن باشلاپ، ھەر ئۈچ يىلدا بىر قېتىمدىن جەمئىي
ئۈچ قېتىم ئېچىلىدۇ، ھەر قېتىمقىنىڭ ۋاقتى 5—3 كۈن بولىدۇ.

كۆلىمى: 20 ـ 30 نەپەر ئۇيغۇر مۇقامى ئالىملىرى قاتنىشىدۇ

ئورنى: ئايرىم بېكىتىلىدۇ

مەقسىتى: مەلۇم بىر خىل ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ مەدەنىيەت ئارقا كۆرۈنۈ-
شى، ناخشا تېكىستى شەكلى، مەزمۇنى، مۇزىكىسىنىڭ فورماتسىيە ئالاھىدىلى-
كى، ئىپادىلىنىش شەكلى، رولى ۋە خەلقنىڭ تۇرمۇشى بىلەن بولغان مۇناسى-
ۋىتى قاتارلىق مەسىلىلەرنى ئەتراپلىق، چوڭقۇر مۇھاكىمە قىلىش.

★ «جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقاملىرىغا دائىر ھۆججەت ـ ماتېرىياللارنىڭ

مەزمۇن ئاچقۇچى» نى تۈزۈپ چىقىش

خىزمەت مەزمۇنى: ھازىر بار بولغان جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ناخشا تېكىستى، نوتىسى، ئۈن، سىن بۇيۇملىرى، ئىلمىي ماقالە (ئەسەرلەر) نىڭ مۇندەرىجىسىنى تۈزۈش، تۈرگە ئايرىش، مۇھىم مەزمۇنىنى يېزىپ چىقىش ۋە ئېلېكترونلۇق ھېسابلاش ماشىنىسىدا رەقەملىك بىر ياقلىق قىلىش.

ۋاقتى: 2005 - يىلىدىن 2010 - يىلىغىچە

خادىملار: بەش ئادەم، مۇتەخەسسىس، ئالىملار ۋە ياردەمچىلەر

★ "ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گۇرۇپپا ھەم ۋارىسلىرىنىڭ سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى"

خىزمەت مەزمۇنى: ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گۇرۇپپا ۋە مۇقام ۋارىسلىرىغا دائىر سۈرەت، يازما ئارخىپ، ئۈن - سىن بۇيۇملىرى، ناخشا - ئاھاڭ ماتېرىياللىرى توپلىنىپ، خاتىرىلىنىپ، سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى تۈرغۇزۇلىدۇ.

ۋاقتى: 2007 - يىلىدىن 2012 - يىلىغىچە

خادىملار: بەش ئادەم، مۇتەخەسسىس، ئالىملار، ئېلېكترونلۇق ھېسابلاش ماشىنىسى ئىنژېنېرى ھەم ياردەمچىلەر

★ «يېقىنقى ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ماقالىلەردىن تاللانما»

خىزمەت مەزمۇنى: يېقىنقى، ھازىرقى زاماندىكى ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ماقالىلەر توپلاپ نەشر قىلىنىدۇ.

ۋاقتى: 2005 - يىلىدىن 2009 - يىلىغىچە

خادىملار: ئۈچ ئادەم، مۇتەخەسسىسلەر، ئالىملار ۋە ياردەمچىلەر

★ چوڭقۇر تەتقىق قىلىش ھەم ئومۇمىيۈزلۈك تەكشۈرۈش ئاساسىدا، «12 مۇقام» ھەم ھەرقايسى يەرلىك مۇقاملارنى رەتلەش، تاللاش، تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش ھەم ئۈنئالغۇغا ئېلىپ نەشر قىلىش خىزمىتى يەنە بىر قېتىم ئېلىپ بېرىلىدۇ.

ۋاقتى: 2007 - يىلىدىن 2014 - يىلىغىچە

★ 20 - ئەسىرنىڭ 50 - يىللىرىدا ئۈنئالغۇغا ئېلىنغان تۇردى ئاخۇن نۇسخىسىدىكى «12 مۇقام» نىڭ نوتىسى قايتا خاتىرىگە ئېلىنىدۇ ۋە نەشر قىلىنىدۇ.

ۋاقتى: 2012 - يىلىدىن 2014 - يىلىغىچە

خادىملار: ئىككى - ئۈچ ئادەم، مۇتەخەسسىسلەر، ئالىملار ھەم ياردەمچىلەر








★ جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ CD—ROM ئوقۇشلۇقى

خىزمەت مەزمۇنى: ئوخشاش بولمىغان يوللار ئارقىلىق ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ پەيدا بولۇشى، تەرەققىياتى، شەكىللىنىشى، ناخشا تېكىستلىرىنىڭ شەكلى، مەزمۇنى، مۇزىكا فورماتسىيە ئالاھىدىلىكى، ئۇسسۇل ھەرىكىتى، ھالەت، قىياپەت، چالغۇ، كىيىم - كېچەك، سەھنە جابدۇقلىرىنىڭ شەكلى قاتارلىقلارنىڭ يېزىق، نوتا، سۈرەتلىرىنى ئۆز ئىچىگە ئالغان CD—ROM ئوقۇشلۇقى تۈزۈپ چىقىلىدۇ ۋە نەشر قىلىنىدۇ.

ۋاقتى: 2008 - يىلىدىن 2013 - يىلىغىچە

خادىملار: بەش ئادەم، مۇتەخەسسىسلەر، ئالىملار، ئېلېكترونلۇق ھېسابلاش ماشىنىسى ئىنژېنېرى ۋە ياردەمچىلەر

⑥ كۆرگەزمە، ئويۇن قويۇش پائالىيىتى

★ جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى كۆرگەزمىسى

ۋاقتى 2006 - يىلى، 2014 - يىلى، كۆرگەزمە قىلىش ۋاقتى 20 كۈن

ئورنى: ئۈرۈمچى، بېيجىڭ

كۆرگەزمە مەزمۇنى: چالغۇلار، ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك تۈرلۈك چالغۇلار؛ كىيىم - كېچەك، بېزەكلەر، سەھنە جابدۇقلىرى، ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك تۈرلۈك كىيىم - كېچەكلەر، بېزەك بۇيۇملىرى، سەھنە جابدۇقلىرى؛ سۈرەتلەر، ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر تۈرلۈك پائالىيەت سورۇنلىرىنىڭ، سەنئەتكارلارنىڭ پورترېتى، سۈرەتلىرى قاتارلىقلار؛ يازما ماتېرىياللار، ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك ناخشا تېكىستى، نوتا، ئۇسسۇل ھەرىكىتى ھەم گۇرۇپپىلىق ئۇسسۇلدىكى ئۆزگىرىشلەرنى كۆرسىتىدىغان سۈرەتلەر، ئىلمىي ماقالە (ئەسەر) قاتارلىقلار؛ ئۈن - سىن ماتېرىياللىرى، ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك، ئۈن - سىن ماتېرىياللىرى قاتارلىقلار.

★ ئۇيغۇر مۇقامى ئويۇن ھەپتىلىكى

مەزمۇنى: ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك ناخشا، بەزمە، ناخشا - ئۇسسۇل، ئەلنەغمە، تىياتىر قاتارلىق تۈرلۈك بەدىئىي ئىپادىلەش ۋاستىلىرىدا ئورۇنلىنىدىغان نومۇرلار ئەل ئىچى ۋە كەسپىي دېگەن ئىككى گۇرۇپپىغا ئايرىپ ئوينىلىدۇ، يەنە باھالاش، مۇھاكىمە قاتارلىق تۈرلۈك پائالىيەتلەر ئۆتكۈزۈلىدۇ.

ۋاقتى: 2006 - يىلىدىن باشلاپ، ھەر ئۈچ يىلدا بىر قېتىمدىن جەمئىي ئۈچ قېتىم ئۆتكۈزۈلىدۇ، ھەر قېتىمدا بەش كېچىلىكتىن سەككىز كېچىلىككىچە نومۇر تەييارلىنىپ، ھەرقايسىسى ئىككى قېتىمدىن ئوينىلىدۇ.

ئورنى: ئايرىم بېكىتىلىدۇ

★ ئالىي، ئوتتۇرا، باشلانغۇچ مەكتەپلەردە ھەم مەدەنىيەت مەھەللىسى، رايونلىرىدا ئۇيغۇر مۇقامى بويىچە بىر قاتار لېكسىيىلەر ئۇيۇشتۇرۇلۇپ، مۇقام سەنئىتىنىڭ ئۇيغۇر ئەنئەنىۋى مەدەنىيىتىدىكى مۇھىم ئورنى ۋە قىممىتى تەشۋىق قىلىنىپ، پۈتۈن خەلقنىڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش، ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە ئۇنى جانلاندۇرۇش بىلىمى ئۆستۈرۈلىدۇ.

⑦ جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى مۇزېيى قۇرۇشقا تەييارلىق كۆرۈلىدۇ.

يۇقىرىدا ئېلىپ بېرىلغان تۈرلۈك خىزمەتلەر ئاساسىدا، مەڭگۈلۈك، كۆپ جەھەتلىك، كۆپ تەرەپلىك مەزمۇنلارنى ئۆز ئىچىگە ئالغان، يۇقىرى پەن - تېخنىكىلىق جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى مۇزېيى قۇرۇشقا تەييارلىق كۆرۈلىدۇ.

**(2) تۈرلەر كۈن تەرتىپى**

2005 - يىلى:

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش سىياسىتى ھەم قانۇن تۈزگۈزۈش بويىچە مۇھاكىمە يىغىنى چاقىرىلىدۇ؛

شىنجاڭ دائىرىسىدە مۇقام سەنئىتىگە مۇناسىۋەتلىك ئەھۋاللارنى ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈش خىزمىتى باشلىنىدۇ؛

ئايرىم - ئايرىم ھالدا تۇنجى قارارلىق «ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش مەركىزىدىكى باشقۇرغۇچى خادىملارنى تەربىيىلەش كۇرسى» ھەم ”ئۇيغۇر مۇقام ۋارىسلىرىنى تەربىيىلەش كۇرسى“ ئۇيۇشتۇرۇلىدۇ؛

تۇنجى نۆۋەتلىك ”ئۇيغۇر مۇقام مۇھاكىمە يىغىنى“ چاقىرىلىدۇ. «جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقاملىرىغا دائىر ھۆججەت - ماتېرىياللارنىڭ مەزمۇن ئاچقۇچى» ناملىق كىتابنى تۈزۈش باشلىنىدۇ؛

«يېقىنقى ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ماقالىلەردىن تاللانما» ناملىق كىتابنى تۈزۈش باشلىنىدۇ؛

”ئۇيغۇر مۇقام مەخسۇس سىنىپى“ تەسىس قىلىنىدۇ ( «راك مۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇنى بولىدۇ) ؛

ئۇيغۇر مۇقامىنى تەشۋىق قىلىشنى ئاساسىي ئوقۇش يۆنىلىشى قىلغان ماگىستىر ئاسپىرانتلار قوبۇل قىلىنىدۇ ۋە تەربىيىلىنىدۇ؛

مەكتەپ ياكى مەدەنىيەت مەھەللىسى، رايونلىرىدا ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىگە دائىر بىر يۈرۈش لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش نۇقتىدا سىناق قىلىنىدۇ؛





2006 ـ يىلى:

ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ئەھۋاللارنى ئومۇميۈزلۈك تەكشۈرۈش تاماملىنىدۇ؛

تۇنجى تۈركۈمدىكى ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقام ۋارىسلىرى بېكىتىلىدۇ؛

تۇنجى تۈركۈمدىكى ”ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى“ تەسىس قىلىنىدۇ؛

”ئۇيغۇر مۇقام چالغۇلىرىنى ياساش ئۇستىلىرىنى تەربىيىلەش كۇرسى“ ئېچىلىدۇ؛

ئۈرۈمچىدە ”بۆگۈ شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى كۆرگەزمىسى“ ئېچىلىدۇ؛

تۇنجى نۆۋەتلىك ”ئۇيغۇر مۇقام ئويۇن ھەپتىلىكى“ ئۆتكۈزۈلىدۇ؛

ئىككىنچى قارارلىق ”ئۇيغۇر مۇقامى ۋارىسلىرىنى تەربىيىلەش كۇرسى“ ئېچىلىدۇ؛

”مەخسۇس مۇقام سىنىپى“ داۋاملىق ئېچىلىدۇ («چەبباياتمۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ”ماقالىلەردىن تاللانما“نى، ”ئاچقۇچ“نى ئىشلەش، ماگىستىر ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش، تەربىيىلەش ھەم يۈرۈشلۈك لېكسىيە ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئېلىنىدۇ.

2007 ـ يىلى:

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش قانۇنىنىڭ لايىھە نۇسخىسى تاماملىنىدۇ؛

ئىككىنچى تۈركۈمدىكى ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقام ۋارىسلىرى بېكىتىلىدۇ؛

ئىككىنچى تۈركۈمدىكى ”ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى“ تەسىس قىلىنىدۇ؛

«12 مۇقام» ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش خىزمىتى باشلىنىدۇ؛

”ھۆججەت ـ ماتېرىياللارنىڭ مەزمۇن ئاچقۇچى“نى ئىشلەش، ”مۇقام مەخسۇس سىنىپى“نى ئېچىش («مۇشاۋەرەك مۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، ”ماقالىلەردىن تاللانما“نى ئىشلەش ۋە يۇ-

يۇرۇشلۇك لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

2008 - يىلى:

ئۈچىنچى تۈركۈمدىكى ئاپتونوم رايون دەرىجىلىك ئۇيغۇر مۇقام ۋارىسلىرى بېكىتىلىدۇ؛

"ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش، ۋارىسلىق قىلىش مەركىزى"نى تەسىس قىلىش خىزمىتى تاماملىنىدۇ.

ئىككىنچى نۆۋەتلىك «ئۇيغۇر مۇقامى مۇھاكىمە يىغىنى» ئۆتكۈزۈلىدۇ؛

«ئۇيغۇر مۇقامى» دەرسلىكىنى ۋە «جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى» (CD—ROM) ى تۈزۈش باشلىنىدۇ؛

«ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گورۇپپا ۋە مۇقام ۋارىسلىرىنىڭ سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى» تۇرغۇزۇلىدۇ؛

"ھۆججەت - ماتېرىياللارنىڭ مەزمۇن ئاچقۇچى"نى، "ماقالىلەردىن تاللانما"نى ئىشلەش، "مۇقام مەخسۇس سىنىپى"نى ئېچىش («چارىگاھ مۇقامى»نىڭ "چوڭ نەغمە" قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۇرۇشلۇك لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

2009 - يىلى:

«يېقىنقى ۋە ھازىرقى زامان ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ماقالىلەردىن تاللانما»نى ئىشلەش تاماملىنىدۇ؛

ئىككىنچى نۆۋەتلىك "ئۇيغۇر مۇقامى ئويۇن ھەپتىلىكى" ئۆتكۈزۈلىدۇ؛

"ھۆججەت - ماتېرىياللارنىڭ مەزمۇن ئاچقۇچى"نى، "سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى"نى، "دەرسلىك"نى، "CD—ROM ئوقۇشلۇقى"نى تۈزۈش، «12 مۇقام» ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش، "مەخسۇس مۇقام سىنىپى"نى ئېچىش («پەنجىگاھ مۇقامى»نىڭ "چوڭ نەغمە" قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۇرۇشلۇك لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

2010 - يىلى:

"جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقاملىرىغا دائىر ھۆججەت - ماتېرىياللىرىنىڭ مەزمۇن ئاچقۇچى" تاماملىنىدۇ؛

"سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى"، "دەرسلىك"، "CD — ROM ئوقۇشلۇقى"نى تۈزۈش، «12 مۇقام»نى ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە





سېلىش ۋە تولۇقلاش، ”مەخسۇس مۇقام سىنىپى“نى ئېچىش («ئۆزھال مۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر ئاسپىرانت قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۇرۇشلۇك لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ. ئۇيغۇر مۇقام تەتقىقاتىنى ئاساسىي ئوقۇش يۆنىلىشى قىلغان دوكتور ئاسپىرانت قوبۇل قىلىشنى باشلاش قولغا كەلتۈرۈلىدۇ.

2011 ـ يىلى:

ئۈچىنچى نۆۋەتلىك ”ئۇيغۇر مۇقامى مۇھاكىمە يىغىنى“ ئۆتكۈزۈلىدۇ؛

”جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام مۇزېي“ قۇرۇشقا تەييارلىق كۆرۈش باشلىنىدۇ؛

”سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى“نى قۇرۇش، ”دەرسلىك“، ”CD—ROM ئوقۇشلۇقى“نى تۈزۈش، «12 مۇقام» نى ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش، ”مەخسۇس مۇقام سىنىپى“نى ئېچىش («ئەجەم مۇقامى» ۋە «ئوششاق مۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر، دوكتور ئاسپىرانتلارنى قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۇرۇشلۇك لېكسىيە ئۇيۇشتۇرۇش قاتارلىق خىزمەتلەر داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

2012 ـ يىلى:

«ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گۇرۇپپىلار ھەم ۋارىسلىرىنىڭ سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى» تاماملىنىدۇ؛

ئۈچىنچى نۆۋەتلىك ”ئۇيغۇر مۇقامى ئويۇن قويۇش ھەپتىلىكى“ ئۆتكۈزۈلىدۇ.

20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدا ئۇنىئالغۇغا ئېلىنغان تۇردى ئاخۇن نۇسخىسىدىكى «12 مۇقام» نىڭ نوتىسىنى يېڭىباشتىن خاتىرىگە ئېلىش خىزمىتى باشلىنىدۇ؛

”دەرسلىك“، ”CD—ROM ئوقۇشلۇقى“نى تۈزۈش، «12 مۇقام» نى ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش، ”جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى مۇزېيى“نى قۇرۇش ھەم ”مەخسۇس مۇقام سىنىپى“نى ئېچىش («بايات مۇقامى» ۋە «ناۋا مۇقامى» نىڭ ”چوڭ نەغمە“ قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر، دوكتور ئاسپىرانتلارنى قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۇرۇشلۇك لېكسىيىلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

2013 ـ يىلى

"دەرسلىك"، "CD—ROM" ئوقۇشلۇقى"نى تۈزۈش تاماملىنىدۇ؛

«12 مۇقام» نى ھەم يەرلىك مۇقاملارنى تەرتىپكە سېلىش ۋە تولۇقلاش تاماملىنىدۇ ھەم مۇزىكىسى بىلەن نوتىسىنى ماس قەدەمدە ئىشلەش پرىنسىپىغا ئاساسەن، ناخشا تېكىستى بىلەن نوتىسى خاتىرىلىنىدۇ، ئۇنىئالغۇغا ئېلىنىدۇ؛

20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدا تۇردى ئاخۇن ئورۇنلىغان «12 مۇقام» نىڭ نوتىسىنى خاتىرىلەش خىزمىتى ئورۇنلىنىدۇ؛

"جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى مۇزېيى"نى قۇرۇش ھەم "مۇقام مەخسۇس سىنىپى"نى ئېچىش («سىگاھ مۇقامى» بىلەن «ئىراق مۇقامى» نىڭ "چوڭ نەغمە" قىسمىنى ئۆگىنىش ئاساسىي مەزمۇن قىلىنىدۇ)، ماگىستىر، دوكتور ئاسپىرانتلارنى قوبۇل قىلىش ۋە تەربىيىلەش، يۈرۈشلۈك لېكسىيەلەرنى ئۇيۇشتۇرۇش خىزمەتلىرى داۋاملىق ئىشلىنىدۇ.

بېيجىڭدا "جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى كۆرگەزمىسى" ئۆتكۈزۈلىدۇ.

2014 ـ يىلى:

ھەرقايسى "مۇقام مەخسۇس سىنىپ"لىرىدا ئوقۇش تاماملىنىدۇ ھەم دوكلات ئويۇنى كۆرسىتىلىدۇ.

مۇقام تەتقىقاتىنى ئاساسىي ئوقۇش يۆنىلىشى قىلغان ماگىستىر، دوكتور ئاسپىرانتلار قوبۇل قىلىنىدۇ ۋە تەربىيىلىنىدۇ؛ "ئۇيغۇر مۇقامى بويىچە سېستىمىلىق لېكسىيە" خىزمىتىدىن يەكۈن چىقىرىلىدۇ ۋە تەجرىبىلەر ئالماشتۇرۇلىدۇ؛

"جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى مۇزېيى"نى قۇرۇش قولغا كەلتۈرۈلىدۇ؛

20 ـ ئەسىرنىڭ 50 ـ يىللىرىدا تۇردى ئاخۇن ئورۇنلىغان «12 مۇقام» ھەم ئەڭ يېقىنقى بىر قېتىملىق تەرتىپكە سېلىنغان، تولۇقلانغان «12 مۇقام» ھەم ھەرقايسى يەرلىك مۇقاملارنىڭ ناخشا تېكىستى، نوتىسىنى خاتىرىلەش خىزمىتى تاماملىنىدۇ ھەم "مۇزىكىسى بىلەن نوتىسىنى ماس قەدەمدە ئىشلەش" پرىنسىپىغا ئاساسەن، ئىشلەپ نەشر قىلىنىدۇ.

**(3) تۈرنى يولغا قويۇش ۋاكالەتچىسى**

شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات ئورنى

**(4) تارىخى**

جۇڭخۇا خەلق جۇمھۇرىيىتى قۇرۇلغاندىن كېيىن، ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى ئۆز ۋاقتىدا قۇتقۇزۇۋېلىندى. تۇردى ئاخۇن قاتارلىق مۇقام پېشۋالىرى ئورۇن-







لىغان «12 مۇقام» نىڭ ئۇنئالغۇ نۇسخىسى ۋە ئوخشىمىغان ۋاقىتلاردا ئۇنئالغۇ-
غا ئېلىنغان ھەرقايسى جايلارنىڭ ئۇيغۇر مۇقاملىرى شىنجاڭ سەنئەت تەتقىقات
ئورنىدا ساقلانماقتا. بۇ بىزنىڭ يەنە بىر قېتىم رەتلەپ، تولۇقلاپ ئىشلىشىمىز-
نىڭ مۇھىم ماتېرىيالى ۋە ئاساسى.

20 - ئەسىرنىڭ 50 - يىللىرى، 80 - يىللىرى، 90 - يىللىرىدا ئېلىپ
بېرىلغان كۆپ قېتىملىق مۇزىكا نوتىسىنى خاتىرىگە ئېلىش، ئاھاڭلارنى تەرتىپ-
كە سېلىش ۋە تولۇقلاش خىزمىتى بىزنى مۇۋەپپەقىيەتلىك تەجرىبە ۋە مەغلۇپ
بولۇش ساۋاقلىرى بىلەن تەمىنلىدى. ھەرقايسى ئوخشاش بولمىغان مەزگىللەر-
دە ئىشلەنگەن نۇسخىلارنىڭ ھەممىسىنىڭ ئوبدان پايدىلىنىش قىممىتى بار.

**(5) نەزەرىيە ئاساسى**

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنىڭ مۇھىم ئورنى يالغۇز ئۇنىڭ ناخشا، ئۇسسۇل،
مۇزىكىنى بىر گەۋدىگە مۇجەسسەملىگەن بەدىئىي ئىپادىلەش شەكلى بولغانلىقى-
دىلا ئەمەس، تېخىمۇ مۇھىمى شۇكى، ئۇ ئۇيغۇر، ھەتتا جۇڭخۇا مىللىتىنىڭ
مۇزىكا تۈرى مەدەنىيەت تارىخىدا ھەم غەرب بىلەن شەرق ئوتتۇرىسىدىكى مۇزى-
كا، ئۇسسۇل سەنئىتىنى ئالماشتۇرۇشتا ناھايىتى زور تەسىرگە ئىگە. ئەمما،
قىسمەن ئىشلەپچىقىرىش شەكلى، تۇرمۇش ئادەت - يوسۇنلىرىنىڭ ئۆزگىرىشى
ھەم كۈچلۈك مەدەنىيەتنىڭ تەسىرىدە، ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش، ئۇنىڭغا
ۋارىسلىق قىلىش، بولۇپمۇ، ئۇنىڭ ئىپتىدائىي ئېكولوگىيىسىگە ۋارىسلىق
قىلىش مەسىلى كۆرۈلمىگەن زور كرىزىسقا دۇچ كەلمەكتە. شۇنىڭ ئۈچۈن،
ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش ۋە ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىش، يالغۇز شىنجاڭ-
نىڭ قەدىمكى مۇزىكىسىنى تەتقىق قىلىش ۋە ئەنئەنىۋى مۇزىكا، ئۇسسۇلنى
قوغداش ۋە ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىشتا مۇھىم ئەھمىيەتكە ئىگە بولۇپلا قالماي،
بەلكى ئۇيغۇر مىللىتىنىڭ مەدەنىيەت، سەنئەت، ئەدىبە، پەلسەپە، سىياسىي،
ئىجتىمائىي، فىلولوگىيە قاتارلىق ھەرقايسى ساھەلىرىنى تەتقىق قىلىش،
جۇڭخۇادىكى ھەرقايسى مىللەتلەرنىڭ مۇزىكا، ئۇسسۇل سەنئىتى ئوتتۇرىسىدى-
كى ئۆزئارا تارقىلىش، ئۆزئارا تەسىر كۆرسىتىش ئەھۋالىنى، ھەتتا
شەرق - جەنۇب، غەرب، شىمالدىن ئىبارەت ھەرقايسى تەرەپلەرنىڭ مۇزىكا،
ئۇسسۇل سەنئىتىنىڭ ئۆزئارا ئۇچرىشىش، سىڭىشىش، يۇغۇرۇلۇش تارىخىنى
تەتقىق قىلىشتىمۇ ئىنتايىن مۇھىم ئەھمىيەتكە ۋە ئالاھىدە قىممەتكە ئىگە.

**(6) ئۇزۇن مەزگىللىك نىشان**

ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى دۆلەتنىڭ نۇقتىلىق قوغدىلىدىغان، ۋارىسلىق قى-
لىنىدىغان قۇرۇلۇش تۈرى قىلىپ بېكىتىلىدۇ.

«ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش قانۇن ــ بەلگىلىمىسى» تۈزۈلۈپ، ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىنى قوغداش، ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىش خىزمىتى شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونىنىڭ ھەم مۇناسىۋەتلىك ۋىلايەتلىك، ناھىيىلىك ھۆكۈمەتلەرنىڭ ۋە باشقۇرۇش ئاپپاراتلىرىنىڭ كۈندىلىك خىزمەت مەزمۇنىغا كىرگۈزۈلىدۇ.

«ئۇيغۇر مۇقامى سانلىق مەلۇمات ئىسكىلاتى» قۇرۇلىدۇ.

«جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى تور پونكىتى» قۇرۇلۇپ، چەت ئەللەردىكى مۇناسىۋەتلىك ئاپپاراتلار ھەم ئىلمىي تەشكىلاتلار بىلەن ئىلىم - پەن ئالماشتۇرۇشنىڭ راۋان يولى ھاسىل قىلىنىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامى ئىختىساس ئىگىلىرىنى قوغداش تۈزۈمى ئورنىتىلىپ، ئۇيغۇر مۇقامىنى ئورۇنلايدىغان گۇرۇپپىلار ھەم ئاساسىي ۋارىسلارغا قارىتا ھۆكۈمەت قوشۇمچە ياردەم بېرىش ۋە داۋالاش سۇغۇرتىسى تۈزۈمى يولغا قويۇلىدۇ.

ئومۇملاشتۇرۇش بىلەن كەسپىي خىزمەت ئۆزئارا بىرلەشتۈرۈلگەن، ئۇيغۇر مۇقامى ئىختىساس ئىگىلىرىنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈش سىستېمىسى ئورنىتىلىدۇ، ئوخشىمىغان قاتلامدىكىلەرنىڭ ئېھتىياجىغا لايىق كېلىدىغان «ئۇيغۇر مۇقامى» دەرسلىكىنى تۈزۈش خىزمىتى تاماملىنىدۇ.

چوڭقۇر تەكشۈرۈش ۋە ئىلمىي تەتقىقات ئالدىنقى شەرت قىلىنىپ، «12 مۇقام»نى ھەم جايلارنىڭ مۇقاملىرىنى قېلىپلاشتۇرۇش، رەتلەش ھەم قايتا نەشر قىلىش خىزمىتى ئاساسىي جەھەتتىن ئورۇنلىنىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامىنى تەتقىق قىلىدىغان بىر تۈركۈم ياش، ئوتتۇرا ياش ئىختىساس ئىگىلىرى يېتىشتۈرۈلىدۇ.

«جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقامى مۇزېيى» قۇرۇلىدۇ.

**(7) قىسقا مەزگىللىك نىشان**

★ ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ ھەر دەرىجىلىك ۋارىسلىرىغا شەرەپ نامى بېرىلىپ، ئۇلار ئۇيغۇر مۇقام تېخنىكا ماھارىتىنى ئەنئەنىۋى ئۇسۇل بىلەن ئۆگىتىش، تارقىتىشقا رىغبەتلەندۈرۈلىدۇ.

★ شىنجاڭدىكى ئۇيغۇرلار توپلىشىپ ئولتۇراقلاشقان رايونلاردا ئۇيغۇر مۇقامىغا ۋارىسلىق قىلىش مەركەزلىرى تەسىس قىلىنىدۇ.

★ ئۇيغۇر مۇقامىنى قوغداش، ئۇنىڭغا ۋارىسلىق قىلىش خىزمىتىدە كۆزگە كۆرۈنەرلىك تۆھپە ياراتقان مۇناسىۋەتلىك خادىملار تەقدىرلىنىدۇ، مۇكاپاتلىنىدۇ.

★ ئۇيغۇر مۇقامىغا مۇناسىۋەتلىك كۆرگەزمە، ئويۇنلار ئۆتكۈزۈلىدۇ.

(8) كۆزلەنگەن نەتىجە

شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى دۆلەتنىڭ نۇقتىلىق قوغداش تۈرى قاتارىغا كىرگۈزۈلىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقام سەنئەتكارلىرى قوغدىلىدۇ ۋە ماھىيەتلىك يۈلەشكە ئېرىشىدۇ.

ئۇيغۇر مۇقامىغا دائىر ھۆججەت ـ ماتېرىياللار سېستىمىلىق رەتلىنىپ، نەشر قىلىنىدۇ.

مۇقام جەھەتتىكى ئىختىساس ئىگىلىرىنى تەربىيىلەپ يېتىشتۈرۈش ۋە ۋارىسلىق قىلىش مېخانىزمى مۇكەممەللەشتۈرۈلۈپ، جۇڭگو شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتىگە ۋارىسلىق قىلىش كاپالەتكە ئىگە قىلىنىدۇ.

## 6. ئاساسلىق قوشۇمچە ماتېرىياللار

A. ئاساسلىق پايدىلىنىش ماتېرىياللىرى ھەققىدىكى تەھلىل:

(1) (تاڭ) ۋېيخۇي قاتارلىقلار يازغان «سۈينامە»، چىڭ سۇلالىسى گۇاڭشۈينىڭ 29 ـ يىلى (مىلادىيە 1903 ـ يىلى) تاش مەتبەدە بېسىلغان نۇسخا، ھازىر شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق كۇتۇپخانىدا ساقلىنىۋاتىدۇ. «سۈينامە» نىڭ 13 ـ، 14 ـ، 15 ـ جىلدىدىكى «مۇزىكا خاتىرىسى» دە سۈي سۇلالىسى دەۋرىدىكى ئوردىنىڭ مۇزىكا تۈرمۇشى ئەنگە ئېلىنغان.

(2) تاڭ يۈەنزۇڭ يازغان، لى لىنفۇ قاتارلىقلار ئىزاھلىغان «تاڭ دەۋرىدىكى ئالتە دەستۇر»، چىڭ سۇلالىسىنىڭ جياچىڭ يىللىرى (تەخمىنەن 1796 ـ 1820 ـ يىللار) ئويۇلغان نۇسخا، ھازىر شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق كۇتۇپخانىدا ساقلىنىۋاتىدۇ. «تاڭ دەۋرىدىكى ئالتە دەستۇر» نىڭ 14 ـ جىلدىدىكى «مۇزىكا ئەمەلدارى» دېگەن ماددىسىدا تاڭ سۇلالىسى دەۋرىدىكى ئوردىنىڭ مۇزىكا، نەزمە تۈزۈمى ھەققىدىكى خاتىرىلەر بار.

(3) موللا ئەسمەتۇللا مۆجىزى مىلادىيە 1854 ـ يىلى يازغان «تارىخىي موسىقىيۇن» دېگەن ئەسەر شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى تۈزگەن «يىپەك يولىنىڭ مۇزىكا، ئۇسسۇل سەنئىتى» دېگەن كىتابقا كىرگۈزۈلگەن. شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1985 ـ يىل نەشرى.

(4) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى تۈزگەن «12 مۇقام» (بەش سىزىقلىق نوتا، ئىككى قىسىملىق كىتاب) نى مۇزىكا نەشرىياتى، مىللەتلەر نەشرىياتى 1960 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان. بۇ كىتابتىكى نوتا

تۇردى ئاخۇن قاتارلىق مۇقام سەنئەتكارلىرى ئورۇنلىغان ئۇنئالغۇ نۇسخىسىغا
ئاساسەن خاتىرىلەنگەن. ئۇنىڭغا يەنە مۇناسىۋەتلىك تارىخ، ناخشا تېكىستىنىڭ
مەزمۇنى، مۇزىكىسىنىڭ فورماتسىيە ئالاھىدىلىكى قاتارلىق مەزمۇنلاردىكى
«كىرىش سۆز» ۋە «مۇزىكا ئاھاڭلىرى جەدۋىلى» قوشۇمچە قىلىنغان.
(5) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى، شىنجاڭ
ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى تۈزگەن
«ئۇيغۇر 12 مۇقام» ناملىق كىتاب (بەش سىزىقلىق نوتا، جەمئىي 12
كىتاب)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى تەرىپىدىن 1993 - يىلى ئۈرۈمچىدە نەشر
قىلىنغان. بۇ كىتابتىكى نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى ئورۇنلىغان مۇقامنىڭ
ئۇنئالغۇ نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن، قوشۇمچە ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە
ناخشا تېكىستى ھەم مۇزىكا قۇرۇلمىسى جەدۋىلى بار.
(6) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئى-
يىتى، ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىيات تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى تۈزگەن «ئۇي-
غۇر 12 مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا، جەمئىي بىر يۈرۈش 13 كىتاب) نى
جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى 1999 - يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان. بۇ كىتابتى-
كى نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى، شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتىنىڭ مۇزىكا
فاكۇلتېتى ئاچقان مۇقام ئۆگىنىش سىنىپى ئورۇنلىغان مۇقامنىڭ ئۇنئالغۇ
نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن. 12 مۇقامدىن باشقا، بۇ بىر يۈرۈش كىتابقا
يەنە «مۇستەھزاد»، «ئابۇچەشمە» ۋە «ئىشرەت ئەڭگىز» نىڭ نوتىسى كىرگۈ-
زۈلگەن بىر كىتاب قوشۇمچە قىلىنغان، ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى،
مۇزىكا قۇرۇلمىسى جەدۋىلى بار ھەم ئاساسلىق ناخشا تېكىستىنى يازغۇچىلار
تونۇشتۇرۇلغان.
(7) جيەن چىخۋا تۈزگەن «شىمالىي شىنجاڭ مۇقامى» (بەش سىزىقلىق
نوتا) دېگەن كىتابنى جۇڭگو مۇزىكا ئىلمىي ژۇرنىلى 1998 - يىلى بېيجىڭدا
نەشر قىلغان. بۇ كىتابتىكى نوتا روزى تەمبۇر قاتارلىق مۇقام سەنئەتكارلىرى
ئورۇنلىغان ئۇنئالغۇ نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن. خەنزۇچە ناخشا تې-
كىستى قوشۇمچە قىلىنغان.
(8) شىنجاڭ مەكىت دولان مۇقامى تەتقىقات جەمئىيىتى، شىنجاڭ مە-
كىت ناھىيىلىك خەلق ھۆكۈمىتى مەدەنىيەت - تەنتەربىيە ئىدارىسى تۈزگەن
«ئۇيغۇر دولان مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا) دېگەن كىتابنى شىنجاڭ
گۈزەل - سەنئەت، فوتو - سۈرەت نەشرىياتى 1996 - يىلى نەشر قىلغان.
بۇ كىتابتىكى نوتا مەكىت ناھىيىسىدىكى بىر قىسىم دولان مۇقامى سەنئەتكارلى-





ـرى ئورۇنلىغان ئۇنئالغۇ نۇسخىسىغا ئاساسەن خاتىرىلەنگەن. ئۇيغۇرچە، خەنـ
ـزۇچە ناخشا تېكىستى قوشۇمچە قىلىنغان.

(9) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى تۇرپان ۋىلايەتلىك مەدەنىيەت ـ
تەنتەربىيە ئىدارىسى تۈزگەن «تۇرپان مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا، ئاددىي
نوتا) دېگەن كىتابنى مىللەتلەر نەشرىياتى 1999 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلـ
ـغان، ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى قوشۇمچە قىلىنغان.

(10) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى قۇمۇل ۋىلايەتلىك مەدەنىيەت
باشقارمىسى تۈزگەن «قۇمۇل مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا، ئاددىي نوتا)
دېگەن كىتابنى خەلق مۇزىكا نەشرىياتى 1994 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان.
ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى قوشۇمچە قىلىنغان.

(11) ئابدۇشۇكۇر مۇھەممەتئىمىن يازغان «ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى
12 مۇقام توغرىسىدا» (ليۇ فېڭجاڭ تەرجىمە قىلغان) ناملىق ئىلمىي ئەسەرنى
شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1986 ـ يىلى ئۈرۈمچىدە نەشر قىلغان. بۇ ئۇيغۇر
12 مۇقامى ھەققىدىكى مەخسۇس ئەسەر بولۇپ، مۇقامنىڭ پەيدا بولۇش،
تەرەققىي قىلىش تارىخى ھەم ئۇنىڭدا نامايان قىلىنغان مۇزىكىنىڭ ئېستېتىك
ئالاھىدىلىكى قاتارلىق مەزمۇنلارغا چېتىلىدۇ.



(12) جۇجىڭباۋ يازغان «يىپەك يولىدىكى مۇزىكا مەدەنىيىتى» دېگەن
مەخسۇس ئەسەرنى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1987 ـ يىلى نەشر قىلغان. بۇ
كىتابتا يىپەك يولى مەدەنىيىتىنىڭ پەيدا بولۇش، تەرەققىي قىلىش تارىخى
تونۇشتۇرۇلغان بولۇپ، ئوتتۇرا ئاسىيا، غەربىي ئاسىيا، جەنۇبىي ئاسىيا،
شىمالىي ئافرىقىدىكى ھەرقايسى دۆلەتلەرنىڭ مۇقاملىرىغا ھەم مەملىكىتىمىزـ
ـنىڭ شىنجاڭ ئۇيغۇر مۇقام مۇزىكىسىنىڭ ئومۇمىي ئەھۋالىغا چېتىلىدۇ.

(13) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي
جەمئىيىتى تۈزگەن «ئۇيغۇر 12 مۇقامى توغرىسىدا» دېگەن ئىلمىي ماقالىلەر
توپلىمىنى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى 1992 ـ يىلى ئۈرۈمچىدە نەشر قىلغان.
ئۇنىڭغا 26 نەپەر ھەر مىللەت ئالىمى يازغان 26 پارچە ماقالە كىرگۈزۈلگەن
بولۇپ، ئۇلار ھەرقايسى ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ شەكىللىنىش تارىخى، ناخشا تېـ
ـكىستىنىڭ مەزمۇنى، ئېستېتىك ئالاھىدىلىكى، مۇزىكا فورماتسىيە ئالاھىدىلىـ
ـكى قاتارلىق ھەرقايسى تەرەپلەردە ئۆز كۆز قارىشىنى ئوتتۇرىغا قويغان.

(14) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي
جەمئىيىتى تۈزگەن «12 مۇقامغا دائىر ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى» دېگەن
كىتابنى (ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ئايرىم ـ ئايرىم نەشر قىلىنغان) مىللەتلەر

نەشرىياتى 1995 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان بولۇپ، 28 ئالىمنىڭ ئىلمىي ماقالىسى كىرگۈزۈلگەن. ماقالىلەر ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ تارىخى، ناخشا تېكىستىنىڭ مەزمۇنى ھەم مۇزىكا ئالاھىدىلىكى قاتارلىق كۆپ تەرەپلىمە مەزمۇننى ئۆز ئىچىگە ئالىدۇ.

(15) ليۇكۇيلى، لاڭ يىڭلار تۈزگەن «ئۇيغۇر 12 مۇقام تەتقىقاتى» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى، ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ئايرىم ـ ئايرىم نەشر قىلىنغان) نى مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى 1997 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان. جەمئىي 28 ئالىمنىڭ ئىلمىي ماقالىسى كىرگۈزۈلگەن.

(16) دۇياشيۇڭ، جۇجى يازغان «يىپەك يولىنىڭ مۇزىكا مەدەنىيىتى» دېگەن مەخسۇس ئەسەرنى مىللەتلەر نەشرىياتى 1997 ـ يىلى بېيجىڭدا نەشر قىلغان. بۇ كىتابتا "يىپەك يولى" بويىدا ياشاۋاتقان ھازىرقى زاماندىكى ھەرقايسى مىللەتلەرنىڭ مۇزىكا مەدەنىيىتى نۇقتىلىق تونۇشتۇرۇلغان. ئۇيغۇر، ئۆزبېك، تاجىك، تۈركمەن، ئەزەربەيجان قاتارلىق مىللەتلەرنىڭ مۇقام مۇزىكىسىغا چېتىلىدۇ.

**B. مەخسۇس ئەسەرلەر، ئىلمىي ماقالە توپلاملىرى، نوتا، ناخشا تېكىستى**

(1) ئابدۇشۇكۇر مۇھەممەتئىمىن يازغان، ليۇفېڭجاڭ تەرجىمە قىلغان «ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى 12 مۇقام توغرىسىدا» (مەخسۇس ئەسەر)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1986 ـ يىلى.

(2) دۇياشيۇڭ، جۇجى يازغان «يىپەك يولىنىڭ مۇزىكا مەدەنىيىتى» (مەخسۇس ئەسەر)، مىللەتلەر نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1997 ـ يىلى.

(3) جيەن چىخۋا تۈزگەن «شىمالىي شىنجاڭ مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا ھەم خەنزۇچە ناخشا تېكىستى)، جۇڭگو مۇزىكا ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى، بېيجىڭ، 1998 ـ يىلى.

(4) لى جىڭيا تەرجىمە قىلغان «12 مۇقام ناخشا تېكىستلىرىدىن تاللانما»، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1992 ـ يىلى.

(5) ليۇ كۇيلى، لاڭ يىڭلار تۈزگەن «ئۇيغۇر مۇقام تەتقىقاتى» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى، ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ئايرىم ـ ئايرىم نەشر قىلىنغان)، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، بېيجىڭ 1997 ـ يىلى.

(6) مەمتىمىن ھوشۇر: «ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ ئىككى ۋارىيانتى» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى، ئۇيغۇرچە)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى




1995 ـ يىلى.

(7) سەيپىدىن ئەزىزى: «ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرسىتېتى نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1997 ـ يىلى.

(8) سۇلايمان ئىمىن قاتارلىقلار: «ئۇيغۇر 12 مۇقام تەتقىقاتى، مۇقام ۋە سىمفونىيە» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، ئۇيغۇرچە، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1992 ـ يىلى.

(9) سۇلايمان ئىمىن: «ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ مۇزىكىلىق قۇرۇلمىسى» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، ئۇيغۇرچە، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1995 ـ يىلى.

(10) تۆمۈر داۋامەت: «12 مۇقام تەتقىقاتىنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇرۇپ ئېلىپ بارايلى» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرستېتى نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1997 ـ يىلى.

(11) خۇاڭ شياۋپېڭ «شىمالىي سۇڭ دەۋرىدىكى كۇسەنىنىڭ "باھار ئۇسسۇلى" نەغمىسى ھەققىدە ئويلىغانلىرىم» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، مەركىزىي مىللەتلەر ئۇنىۋېرستېتى نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1997 ـ يىلى.

(12) شىنجاڭ مەكىت ناھىيىلىك دولان مۇقامى تەتقىقات جەمئىيىتى، شىنجاڭ مەكىت ناھىيىلىك خەلق ھۆكۈمىتىنىڭ مەدەنىيەت ـ تەنتەربىيە ئىدارىسى تۈزگەن «ئۇيغۇر دولان مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا ھەم ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى)، شىنجاڭ گۈزەل ـ سەنئەت، فوتو ـ سۈرەت نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1996 ـ يىلى.

(13) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مۇقام تەتقىقات جەمئىيىتى تۈزگەن «ئۇيغۇر 12 مۇقامى توغرىسىدا» (ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى 1992 ـ يىلى.

(14) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى تۈزگەن «12 مۇقامغا دائىر ئىلمىي ماقالىلەر توپلىمى» (ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ئايرىم ـ ئايرىم نەشر قىلىنغان)، مىللەتلەر نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1995 ـ يىلى.

(15) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى، ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتى تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى تۈزگەن «ئۇيغۇر 12 مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا ھەم ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا

تېكستى، بىر يۈرۈش 13 كىتاب)، جۇڭگو قامۇس نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1999 - يىلى.
(16) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى قۇمۇل ۋىلايەتلىك مەدەنىيەت باشقارمىسى تۈزگەن «قۇمۇل مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا، ئاددىي نوتا ھەم ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى)، خەلق مۇزىكا نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1994 - يىلى.
(17) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونى تۇرپان ۋىلايەتلىك مەدەنىيەت - تەنتەربىيە ئىدارىسى تۈزگەن «تۇرپان مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا، ئاددىي نوتا ھەم ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى)، مىللەتلەر نەشرىياتى، بېيجىڭ 1999 - يىلى.
(18) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى 12 مۇقامنى رەتلەش خىزمەت گۇرۇپپىسى خاتىرىگە ئالغان «12 مۇقام» نوتىسى (بەش سىزىقلىق نوتا، ئىككى كىتاب) مۇزىكا نەشرىياتى، مىللەتلەر نەشرىياتى، بېيجىڭ، 1960 - يىلى.
(19) شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى، شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق 12 مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى تۈزگەن «ئۇيغۇر 12 مۇقامى» (بەش سىزىقلىق نوتا ھەم ئۇيغۇرچە، خەنزۇچە ناخشا تېكىستى، بىر يۈرۈش 12 كىتاب)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1993 - يىلى.
(20) جوجىڭباۋ: «يىپەك يولىنىڭ مۇزىكا مەدەنىيىتى» (مەخسۇس ئەسەر)، شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى، ئۈرۈمچى، 1997 - يىلى.

C. ئىلمىي ماقالىلەر

(1) ئابدۇرېھىم ئۆتكۈر: «ئۇيغۇر <12 مۇقامى> بىلەن ئەرەب مەدەنىيىتىنىڭ مۇناسىۋىتى توغرىسىدا»، «غەربىي يۇرت تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1991 - يىللىق 4 - سان.
(2) ئابدۇرېھىم ئۆتكۈر: «ئەرەب مۇزىكا مەدەنىيىتىنىڭ <12 مۇقام> غا بولغان تەسىرى مەسىلىسى توغرىسىدا»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، ئۈرۈمچى، 1992 - يىللىق 1 - سان.
(3) ئابدۇشۈكۈر مۇھەممەتئىمىن: «12 مۇقامنىڭ تارىخىي قاتلىمى ۋە ئېستېتىك ئالاھىدىلىكى»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى،





1987 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(4) ئابدۇشۇكۇر تۇردى (جاڭ خۇڭچاۋ تەرجىمە قىلغان): «ئۇيغۇر خەلق سەنئىتى ــ مەشرەپ»، «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1983 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(5) ئابدۇشۇكۇر تۇردى (جاڭ خۇڭچاۋ تەرجىمە قىلغان): «ئۇيغۇر مۇقام تەتقىقاتى ھەم ئۇنىڭ نامىنىڭ تارىخىي جۇغلانمىسى»، «غەربىي يۇرت تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1992 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(6) ئابلىز ئىسمايىل: «دولان مەشرەپ مۇقامى»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، ئۈرۈمچى، 1996 ـ يىللىق 1 ـ، 2 ـ سان.

(7) ئالىمجان غوپۇر: «مۇقام ئۇستىدە ئويلىغانلىرىم»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، ئۈرۈمچى، 2002 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(8) دىلشات پەرھات: «ئۇيغۇر مۇقامى تەتقىقاتىدا سەل قاراشقا بولمايدىغان ھالقا»، «شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 2003 ـ 1 ـ سان.

(9) دۇ ياشيۇڭ: «مەغرىب مۇقامى»، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1986 ـ يىللىق 6 ـ سان.

(10) دۇ ياشيۇڭ: «مۇقام سۆزىنىڭ مەنىسى ھەم ئۇنىڭ ئۆزگىرىشى»، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1987 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(11) دۇ ياشيۇڭ: «جەنۇبىي شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر مۇقامى بىلەن كۇسەن مۇزىكىسىنىڭ مۇناسىۋىتى يوقمۇ؟»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1989 ـ يىللىق 2 ـ سان.

(12) دۇ ياشيۇڭ: «جەنۇبىي شىنجاڭدىكى ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ مەنبەسى»، «مۇزىكا يۇرتىدىكى يېڭى سادا ژۇرنىلى»، چېڭدۇ، 1989 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(13) ئەمەتجان ئەخمىدى: «ئۇيغۇرلارنىڭ مەشھۇر مۇقام پېشۋاسى تۇردى ئاخۇن»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1985 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(14) ئەمەتجان ئەخمىدى: «مىللىي مۇزىكىنىڭ مول مىۋىسى ــ 12 مۇقامنى رەتلەش خىزمىتى غەلىبىلىك تاماملاندى»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1991 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(15) گۇباۋ: «كۇسەن مۇزىكىسى ۋە 12 مۇقام»، «شىنجاڭ

سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1981 ـ يىللىق 2 ـ سان.

(16) گوەن يېۋېي: «مۇقامنىڭ شەكىللىنىشى ھەم ئۇنىڭ راۋاجى — ئۇيغۇرلارنىڭ تۈرلۈك مۇقاملىرى توغرىسىدا» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1984 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(17) خې چاڭلىن: «ۋەتىنىمىزنىڭ ئەڭگۈشتىرى — مۇقام» ، «يېڭى كۆزەتچى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1987 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(18) خې يون، جيەن چىخۋا: «12 مۇقام» ، «خەلق مۇزىكىسى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1961 ـ يىللىق 5 ـ سان.

(19) ئىبراھىم پەخرىدىن: «12 مۇقامغا ۋارىسلىق قىلىش ئۈچۈن نېمىلەرنى قىلىش لازىم؟» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە) ، ئۈرۈمچى، 1997 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(20) ئىسمايىل تۆمۈر (خاۋگوەنجۇڭ تەرجىمە قىلغان) : «قۇمۇل مۇقامى توغرىسىدا قىسقىچە بايان» ، «غەربىي يۇرت تەتقىقاتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1993 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(21) جەمىلە قادىر (مادېيۇەن تەرجىمە قىلغان) : «12 مۇقامنىڭ تارقىلىشى ۋە تەرەققىياتى» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1996 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(22) جيەن چىخۋا: «ئۇيغۇرلارنىڭ مەشھۇر كلاسسىك مۇزىكىسى — ”12 ـ مۇقام“» ، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1981 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(23) جيەن چىخۋا: «ئۇيغۇر خەلق مۇزىكىسىدىكى يۈرۈشلۈك ئاھاڭلارنىڭ ئالاھىدىلىكى» ، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1987 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(24) جىن جىڭيەن: «چەت ئەللەردىكى مۇقام تەتقىقاتىغا دائىر بەزى ئۇچۇرلار» ، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 2001 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(25) لى گوشياڭ: «12 مۇقامنىڭ قىسقىچە تارىخى» ، «غەربىي شىمال مىللەتلەر ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى» ، لەنجۇ، 1989 ـ يىللىق 2 ـ سان.

(26) لى چياڭ: «مۇقام سەنئىتى سىمفونىيىسى» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1989 ـ يىللىق 6 ـ سان.

(27) لى چياڭ: «ئۇيغۇر شېئىرىيىتى بىلەن مۇقام مۇزىكىسىنىڭ مۇنا-

سۆنتى توغرىسىدا» ، «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1990 - يىللىق 6 - سان.

(28) ليۇ فېڭ: «شىنجاڭ ئۇيغۇر خەلق كلاسسىك مۇزىكىسى - 12 مۇقام ۋە ئۇنى توپلاش خىزمىتىنى قىسقىچە تونۇشتۇرۇش» ، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1987 - يىللىق 1 - سان.

(29) لو يىفېڭ: «مىللەتلەرنىڭ مەنىۋى تارىخىي — مۇقام» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1992 - يىللىق 2 - سان.

(30) لوگۇاڭ: «دولان مۇقامى مۇزىكىسى توغرىسىدا قىسقىچە بايان» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى 1982 - يىللىق 6 - سان.

(31) مىرسۇلتان: «دولان ئۇيغۇرلىرى ۋە تارىم يەرلىك شىۋىسى» ، «غەربىي يۇرت تەتقىقاتى» ، ئۈرۈمچى، 1993 - يىللىق 3 - سان.

(32) مۇتەللىپ سىيىت: «دولان مۇقامىنىڭ ئىجتىمائىي ئەخلاق تەربىيىسىدىكى رولى» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە) ، ئۈرۈمچى، 1996 - يىللىق 1 - سان.

(33) قەييۇم تۇردى (خاۋ گۇەنجۇڭ تەرجىمە قىلغان) : «مۇقام باھارى» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى 1993 - يىللىق 2 - سان.

(34) قەييۇم تۇردى (خاۋ گۇەنجۇڭ تەرجىمە قىلغان) : «مۇقام تەتقىقاتىدىكى بىرقانچە مەسىلە توغرىسىدا» ، «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەنلەر مۇنبىرى ژۇرنىلى» ، ئۈرۈمچى، 1993 - يىللىق 3 - سان.

(35) سەيپىدىن ئەزىزى: «ئۇيغۇر مۇقامى توغرىسىدا» ، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1992 - يىللىق 3 - سان.

(36) سەيپىدىن ئەزىزى: «مۇقام، كىشىلەرنىڭ يۈرەك تارىنى چېكىدىغان سەنئەت» ، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1992 - يىللىق 4 - سان.

(37) سەيپىدىن ئەزىزى: «مۇقام سەنئىتىنى چوڭقۇر تەتقىق قىلىپ كۆپ مىللەتلىك پارلاق جۇڭخوا مەدەنىيىتىنى نۇرلاندۇرايلى» ، «خەلق مۇزىكىسى ژۇرنىلى» ، بېيجىڭ، 1993 - يىللىق 2 - سان.

(38) سەپەر ھۇسىيىن: «دولان مۇقامىنىڭ شەكىل ئالاھىدىلىكى» ، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە) ، ئۈرۈمچى، 1994 - يىللىق 5 - سان.

(39) سى خو: «ئـۇيغۇر ‹دولان مـۇقامـى› نىڭ مۇزىكـا ئالاھىدىلى-
كى»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ 1999 ـ يىللىق 3 ـ سان.
(40) سۇڭ فېي: «ئۇيغۇر قەشقەر مۇقامى بىلەن قۇمۇل مۇقامىنى
سېلىشتۇرۇش»، «شىنجـاڭ پېداگوگىكا ئـۇنىۋېرسىتېتـى ئىلمىي ژۇرنى-
لى»، ئۈرۈمچى، 1995 ـ يىللىق 1 ـ سان.
(41) سۇ بېيخـەي: «كۇسـەن مـۇزىكىسى بىلـەن 12 مۇقامنىڭ مۇنا-
سىۋىتى»، «غەربىي شىمال مىللەتلەر تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، لەنجۇ، 1994 ـ
يىللىق 1 ـ سان.
(42) سۇلايمان ئىمىن: «ئۇيغۇر 12 مۇقامى ۋە يەرلىك مۇقاملارنىڭ
مۇزىكىسى»، «شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى
2002 ـ يىللىق 1 ـ سان.
(43) تيەن لـەنتاۋ: «ئـۇيغۇر 12 مـۇقـامىنىڭ ئـۈچ خىل نـەشر
نۇسخىسى»، شىنجاڭنىڭ مىللىي مۇزىكىلىرىنى نوتىغا ئېلىش، رەتلەش خىز-
مىتىگە نەزەر»، «خەلق مۇزىكىسى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 2002 ـ يىللىق
6 ـ سان.
(44) تۆمـۈر داۋامـەت: «مۇقـام تەتقىقـاتىنى تېخىمۇ چوڭقۇرلاشتۇ-
رايلى»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1993 ـ يىللىق 1 ـ سان.
(45) ۋەن تۇڭشـۇ: «ئېسىل مىللىي كلاسسـىـك مـۇزىكـا — 12
مۇقام»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1959 ـ يىللىق 1 ـ سان.
(46) ۋەن تۇڭشۇ: «ئۇيغۇر كلاسسىك مۇزىكىسى 12 مۇقام»، «شىنجاڭ
سەنئىتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى 1981 ـ يىللىق 1 ـ سان.
(47) ۋەن تۇڭشۇ: «ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ بىرنەچچە خىل تىپى ھەم ئۇنى
سېلىشتۇرۇش»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1989 ـ يىللىق
6 ـ سان.
(48) ۋەن تۇڭشۇ: «مۇقام ئۇقۇمى توغرىسىدا»، «جۇڭگو مۇزىكا ئىلمى
ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1993 ـ يىللىق 4 ـ سان.
(49) ۋاڭ زىڭۋەن، جيەن چىخۋا: «ئىراقنىڭ باغداد مۇقامى ھەم تاجىك-
لارنىڭ شەش مۇقامى»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» ئۈرۈمچى، 1984 ـ
يىللىق 3 ـ سان.
(50) ۋاڭ شيۇلەن: «دولان مۇقامى ۋە شامان مەدەنىيىتى»، «غەربىي
يۇرت تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1994 ـ يىللىق 3 ـ سان.





(51) شيا لېيمىڭ: «شەرق مۇزىكا مەدەنىيىتىنىڭ ئۆزگىچە گۈلى — ئۇيغۇر 12 مۇقامى»، «غەربىي رايون كىتاب مۇنبىرى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1998 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(52) ياسىن مۇخپۇل: «12 مۇقام ئەرەب مەدەنىيىتىنىڭ مەھسۇلىمۇ؟»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، ئۈرۈمچى، 1990 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(53) ياسىن مۇخپۇل: «ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ شەكىللىنىشى ۋە تەرەققىياتى توغرىسىدا»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرسىتېتى ئىلمىي ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، 2003 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(54) جاۋ ۋېيپىڭ: «تارىختىكى كۇسەن مۇزىكىسى ۋە شىنجاڭ 12 مۇقامى»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1988 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(55) جاڭ بۇيۇ: «مۇقام مۇزىكىسىغا ۋارىسلىق قىلىش ۋە يەرلىك ئالاھىدىلىك»، «شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى» ئۈرۈمچى، 2002 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(56) جۇجى: «مۇقام ئىلمى تەسىس قىلىپ، تەتقىقاتتا يېڭى ۋەزىيەت يارىتايلى»، «جۇڭگو مۇزىكىسى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1987 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(57) جۇجى: «12 مۇقامنىڭ مۇزىكا فورماتسىيىسى توغرىسىدا قىسقىچە بايان»، «بىرلەشمە مۇزىكا ژۇرنىلى»، شياڭگاڭ، 1989 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(58) جۇجى: «‹بوستانلىق مەدەنىيىتى› نى ئارقا كۆرۈنۈش قىلغان مۇقام مۇزىكا ھادىسىسى»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى 1990 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(59) جۇجى: «ئۇيغۇر ئەنئەنىۋى مۇزىكىسىدىكى ‹ناۋا ئاھاڭى›»، «غەربىي شىمال مىللەتلەر تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، لەنجۇ، 1991 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(60) جۇجى: «ئۇيغۇر 12 مۇقامىنىڭ نوتىسىنى خاتىرىلەشتىن پەيدا بولغان ئىلمىي تەپەككۇر»، «مۇزىكا تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1994 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(61) جۇجى: «ئۇيغۇر مۇقام ئەندىزىسى توغرىسىدا»، «شىنجاڭ سەنئەت ئىنستىتۇتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 2002 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(62) جۇ جىڭباۋ: «مۇقام ئۇستىدە ئىزدىنىش (1، 2، 3 ـ قىسىم)»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى 1982 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(63) جۇ جىڭباۋ: «جۇڭگو ۋە چەت ئەللەرنىڭ مۇقامىنى سېلىشتۇرۇش تەتقىقاتى ژۇرنىلى»، «مۇزىكا سەنئىتى ژۇرنىلى»، 1983 ـ يىللىق 2 ـ، 3 ـ سان.

(64) جۇ جىڭباۋ: «كۇسەن مۇزىكىسى ۋە مۇقام»، «شىنجاڭ ئۇنىۋېرستېتى ئىلمىي ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى 1983 ـ يىللىق 3 ـ سان.

(65) جۇ جىڭباۋ: «ئىسلام مەدەنىيىتىنىڭ تىپىك مۇزىكىسى — مۇقام»، «سەنئەت گۈلزارى ـ مۇزىكا سەھىپىسى ژۇرنىلى»، 1983 ـ يىللىق 4 ـ سان.

(66) جۇ جىڭباۋ: «مۇقام ۋە مىللىي مۇزىكا ئىلمى»، «شىنجاڭ ئىجتىمائىي پەن مۇنبىرى ژۇرنىلى»، ئۈرۈمچى، 1989 ـ يىللىق 1 ـ سان.

(67) جۇ جىڭباۋ: «جۇڭگو ئۇيغۇر مۇقامىنىڭ شەكىللىنىش، تەرەققىي قىلىش قىسقىچە تارىخى»، «جۇڭگو مۇزىكا ئىلمى ژۇرنىلى»، بېيجىڭ، 1991 ـ يىللىق 2 ـ سان.

(68) چۇ يۈەنلياڭ: «دولان مۇقامى ھەققىدە»، «شىنجاڭ سەنئىتى ژۇرنىلى» (ئۇيغۇرچە)، 1981 ـ يىللىق 3 ـ سان.

# THE ART OF CHINESE XINJIANG UYGHUR MUQAM

# 中国新疆维吾尔木卡姆艺术

# جۇڭگو شىنجاڭ
# ئۇيغۇر مۇقام سەنئىتى

شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق مەدەنىيەت نازارىتى تۈزدى


شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى